HET

# EVANGELIE

VAN

# MATTHEUS

VERTAALD IN HET LAND-FRIESCH

DOOR

J. H. HALBERTSMA.




LONDEN. 1858.



## H. d. L

---

Hier ontfangt gij het Evangelie van Mattheus vertaald in den Frieschen tongval, gelijk die ten platten lande wordt gesproken in Friesland aan de oevers van het meer Flevo, thans de Zuiderzee genoemd. Dit is het zelfde plek alwaar Tacitus in zijnen tijd reeds de Friezen aantrof.

De gewone text, die ten grondslag lag der evangelie-overzettingen in de 17$^{de}$ en 18$^{de}$ eeuw, is hier zo veel mogelijk gevolgd; met dien verstande echter, dat de meeste valsche lezingen, bij dien text gehuldigd, door cursieve letteren zijn aangewezen.

Het ingeworteld gebruik, om ieder vers van den bijbel met een' nieuwen regel te beginnen, handhaaft zich nog

schaamteloos in het aangezicht van wetenschap en van Christelijke waarheid en gezond verstand: ja, deze bron van eindeloze dwaling bij gewone lezers wordt in milloenen van exemplaren gehuldigd en gevoed door mannen, die den bijbel als een volksboek over geheel de aarde pogen te verspreiden. Het was mij onmogelijk eene zo gevaarlijke ongerijmdheid, welke alleen de duur van het misbruik wettigt, te verzwelgen, en mijne vertaling laat dus de rede in het schrift doorlopen, waar zij doorloopt in den mond des evangelischen verhalers.

Hetzelfde woord heeft in het Friesch, gelijk in het Angelsaxisch, dikwerf twee vormen, die in deze vertaling teruggegeven licht voor spelfouten doorgaan en het niet zijn. Op de eene plaats zegt men *oen-riucht,* waar *oen* klinkt als *un* in het Hoogduitsche *un-recht;* op eene andere *on-rjocht,* even als het Angelsaxisch zegt *un-* en *on-riht.* Men zegt *hat* en *het,* heeft, verkort uit *havet* en *hevet,* gelijk de Engelschen *has,* en oudtijds *hes,* uit het Angelsaxische *hafað* en *hæfeð.* Men zegt *séaft* en *sæft* gelijk de Angelsaxen *seft* en *soft,* het Eng. *soft,* zacht. De *æ* klinkt als de Fransche *ai; ae* als *aa.*

Prins Louis Lucien Bonaparte was de eerste, die mij

aanspoorde om deze vertaling te bewerken; de Prins liet haar bovendien op zijne kosten drukken, en de beminnaars van Germaansche taalstudie hebben aan zijnen hogen zin voor wetenschap alleen en bij uitsluiting deze bijdrage te danken.

J. H. HALBERTSMA.

*Deventer den* 12 *Januarij* 1858.

IT

# EWANGEELJE

FEN

# MATTHÉWES.

---

## I.

1 IT boek fen it scâi fen Jesus Christus, di soan
2 fen David, di soan fen Abraham. Abraham woan
Isaäk; Isaäk woan wer Jacob; Jacob woan wer
3 Judas ind syn broárren; Judas woan wer Phares
ind Sara by Thamar; Phares woan wer Esrom;
4 Esrom woan wer Aram; Aram woan wer Amina-
dab; Aminadab woan wer Naässon; Naässon
5 woan wer Salmon; Salmon woan wer Boöz by
Rachab; Boöz woan wer Jobed by Ruth; Jobed
6 woan wer Jessai; Jessai woan wer David, di kening;
David *di kening* woan wer Salomon by Urias wiif;

B

7 Salomon woan wer Roboam; Roboam woan wer
8 Abia; Abia woan wer Asa; Asa woan wer Josa-
phat; Josaphat woan wer Joram; Joram woan
9 wer Ozias; Ozias woan wer Joätham; Joätham
woan wer Achaz; Achaz woan wer Ezekias;
10 Ezekias woan wer Manasse; Manasse woan wer
11 Amos; Amos woan wer Josias; Josias woan wer
Jechoniaz ind syn broárren om it forfarren nei
12 Babilon hinne; nei di Babilonisce forfarringe
woan Jechoniaz wer Salathiel; Salathiel woan
13 wer Zorobabel; Zorobabel woan wer Abiud;
Abiud woan wer Eliakin; Eliakin woan wer
14 Azor; Azor woan wer Sadok; Sadok woan wer
15 Achim; Achim woan wer Eliud; Eliud woan wer
Eleazar; Eleazar woan wer Matthan; Matthan
16 woan wer Jacob; Jacob woan wer Joseph, di
man fen Maria, dær Jesus, bynéamd Christus,
17 uwt spruwten is. Al di slachten doz fen Abra-
ham oaf oan David ta binne fjirtsjien slachten;
ind fen David oaf oan it Babilonisce forfarren ta
eák fjirtsjien slachten; ind fen it Babilonisce for-
farren oan Christus ta eák fjirtsjien slachten.

18 Jesus Christus syn berthe wier sa. Do syn
mem Maria mei Joseph boaske hie' foan men, eár 't
hja to geárre wennen, dat hja dréach wier fen di
19 hillige gaest. Nou, Joseph hjar man, omdat hy
nommel wier ind hjar naet foár di wrâld ta scande
meitse woe', wier fen sins om hjar stilkes to
20 forlitten. Mar do hy soks foárnomd hie', hen, 's
hearen yngel kaem as ien scynsel foár him yn di
droage sizzende, "Joseph, Davids soane! Wæs
" naet scruten om Maria, dyn wiif, ta dy to
" nimmen: want hwat hja scipe hat is uwt di
21 " hillige gaest. Hja nou scil ien soan helje, ind
" dou scilste syn namme hjitte Jesus; want hy
22 " scil syn lânslju' losje fen hjar suwnen." Mar
dit alles is bard, dat uwtkomme scoe' hwat fen di
23 héare spritsen is throch di profeet, sizzende, " Hen,
" di faem scil dréach wirde ind ien soan helje,
" ind hja scille syn namme néame Emmanuel,"
(dat forthsjutsce sizze wol, " God mei uws.")
24 Nou Joseph uwt di sliep forriisjende die' lyk as
des héaren yngel him oplein hie', ind hat syn wiif
25 ta him nomd, mar hy bislepte hjar naet eár dat

hja *hjar éarstberne* soan helle hie'; ind hy
binéamde him mei di namme fen JESUS.

## II.

1 DO nou Jesus berne wier to Bethlehem yn Judea
yn kening Herodes dagen, hen, binne dær wîzen
2 fen éasteradelen to Jerusalem oankomd, sizzende,
" Hwære is di kening fen di Jeuden, di berne is?
" Wy hawwe ommers syn steárre yn it éasten
3 " sjoen ind binne komd om him to hildjen." Di
kening Herodes nou, as hy dit heárde, waerd
4 éang ind hiel Jerusalem mei him. Ind di haed-
prêsters ind di scruftgeléarden by ienoár bringende
fréagge hy hjar, hwær di Christus berne wirde
5 moast? Hja nou seinen tsjin him, " To Bethle-
" hem yn Judea; want sa is scréaun throch di
6 " profeet; 'Ind dou, Bethlehem, lân' fen Juda;
" dou biste lang di minste naet onder di prinsen
" fen Juda; want uwt dy scil di lieder foárt-
7 " komme, dy myn folk weidje scil.'" Do hat
Herodes di wîzen stilkes roppen, ind hi fréagge

hjar wakker nei di tiid, do di steárre opdéage
8 wier. Dærop hjar nei Bethlehem stjoerende
sei hy, "Reisgje hinne ind fornim flitich nei
"dat bernke, ind as jimme it foun' hawwe
"stjoer my tynge, dat ik' eák kom ind it
9 "hildje." Hja den di kening heárd hawwende
binne foárttein; ind hen, di steárre dy 't hja
yn it éasten sjoen hiene, gong foár hjar uwt,
ont hja kaem ind stoe' boppe it plak, dær it
10 bernke wier. Do hja nou di steárre séagen
forhuwggen hja hjar mei wakker gréate blydscip.
11 Ind yn it huws kommende séagen hja it boike
mei Maria syn mem, ind knibbeljende habbe hja
it hilde: ind hjar kastkes opdwaende brochten hja
12 him jeften, goald ind wierk ind myrre. Ind yn di
droage throch goadlike ynjouwinge formoánne,
dat hja naet nei Herodes to-bek géan moasten,
forsidden hja lâns ien oare wei wer nei hjar lân ta.
13 Do hja nou weitein wierne, hen, 's hearen yngel
kaem as ien scynsel foár Joseph yn di droage,
sizzende, "Forriis ind nim it boike ind syn mem,
"ind flechtje yn Egypten, ind bljouw dær ta dat

" ik it dy sizz'. Herodes ommers scil it boike
14 " siikje om it déad to meitsen." Hi doz
forriisjende naem it boike ind syn mem yn di
15 nacht ind téach er mei wei nei Egypten ta, ind
hy wier dær oan di déad fen Herodes ta, dat sa
neikomme scoe', hwat di héare sprutsen hie'
throch di profeet sizzende, " Uwt Egypten haw'
" ik myn soan roppen."

16 Do Herodes séach, dat hy fen di wîzen bitritsen
wier, waerd hy swîde grimmitich, ind dær syn
feinten op âstjoerende het hy alle bern, dy to
Bethlehem ind yn hjar gerjochtigheid wierne,
fen kant holpen, fen twa jier ind dær onder, nei di
tiid, dy hy wakker by di wîzen uwtfiske hie'.
17 Do is uwtkomd hwat fen di profeet Jeremias
18 spritsen wier, sizzende, " Ien stimme is yn Rama
" heárd, geklei ind gréat getjirm. Rachel kriet
" oer hjar bern, ind hja woe' hjar naet thréastje
" litte omdat hja wei wierne."

19 Do nou Herodes uwt di tiid wier, hen, 's
hearen yngel kaem as ien scynsel foár Joseph yn
20 di droage yn Egypten, sizzende, " Forriis, nim it

" boike ind syn mem, ind géan yn it lân' fen
" Israel; want hja binne forstoarn, dy di siele
21 " fen it boike sochten." Hy nou forriisjende
naem it boike ind syn mem ind kaem yn it lân'
22 fen Israel. Mar do hy heárde, dat Archelaus yn
Judea kening wier foár syn heit Herodes, wier hy
scruten om dær hinne to géan; mar throch ien
goadelike iepenbieringe yn di droage formóanne
23 is hy fortein nei Galileadelen. Ind dær kom-
mende tsjorre hy him yn di sted dy Nazareth
hjit, dat sa neikomme scoe' hwat fen di profeten
sein is, dat hy Nazarenus néamd wirde scoe'.

## III.

1 YN dy dagen nou kaem Joannes di doaper
2 preekjende yn di woastine, sizzende, " Bikeer
" jimme, want it keningryk fen di himelen is op
3 " hân'. Want hy is it, fen hwa sprutsen is throch
" Jesayas di profeet, sizzende, ' Di stimme fen di
" roppende yn di woastine, ' Meitse di baen fen di
4 " heare kléar; meitse syn paden riucht.' " Dy

sel'de Joännes hie' syn kléan fen kimelshier ind
ien leêren gul om syn mil. Dærby wier syn iten
5 fjildimerkes ind wylde hunich. Do is hiel Jeru-
zalem ta him uwtgien, ind hiel Judéa ind it hiele
6 lân' om di Jordaen eák. Ind hja waerden fen
him doapt yn di Jordaen bilidende hjar suwnen.
7 Hy nou sjænde folle fen di Farisieuwen ind
Sadducieuwen ta syn doape kommen sei tsjin hjar,
" Jimme njirrebrot! Hwa het jimme it paed
" wiisd om it takommene wrekfjoer to ontrinnen?
8 " Draech den mar frucht, dy di bikeringe wirdich
9 " is. Ind think net yn jimme selme to sizzen,
" ' Wy habbe Abraham ta uws heit;' want ik
" sizz' jimme, dat God Abraham eák uwt dizze
10 " stjinnen bern helje ken. Di bile is al by di
" wirtel fen di bjemmen lein. Eltse béam den,
" dy nin goede frucht draecht, wirdt uwtroid
11 " ind yn it fjoer wyd. Ik doapje jimme wol mei
" wetter ta bikeringe, mar dy nei my komt is
" méar mansk as ik, dy ik net wirdich bin di
" scuón nei to dragen: dy scil jimme mei di
12 " hillige gaest ind mei fjoer doapje. Dy syn

wanne yn di hân het, ind syn therskflier scjin
oanfeye scil, ind syn hweet yn di scuórre ride scil,
mar it tsjæf mei ondwestlyk fjoer forbarne.
13 Do kaem Jesus fen Galilea nei di Jordaen by
14 Joannes om fen him doapt to wirden; mar dy
wegerre it him sizzende, " Ik hab it nedich om fen
" jou doapt to wirden, ind komme jy ta my?" Mar
15 Jesus anderde ind sei him, " Axelje nou net tsjin;
" it hjert ommers sa om op hy wîze elts ding syn
" geriuchtigheit to jaen." Do stie' hy it him ta.
16 Do Jesus doapt wier is hy mei íén uwt it wetter
opstien. Ind hen, di himelen iepennen hjar foár
him, ind hi seách di gaest Goads delsaeyen lyk as
17 ien douwe ind op him kommen. Ind hen, ien
stimme kaem uwt di himelen sizzende, "Dit is
" myn soan ind ljéafling yn hwa ik myn biheagen
" haw."

## IV.

1 DO waerd Jesus fen di gaest weilaet yn di
2 woastine om hifke to wirden fen di dîwel. Ind
do hy fjirtich dagen ind fjirtich nachten fæste hie'

3 krigge hy to lange læsten hoenger. Ind di for-
lieder neyer kommende sei' tsjin him, "Asthou
"Goads soan biste sizz' den dat dizze stjinnen
4 "breaën wirde." Mar hy anderde ind sei, "Dær
"stiet scréaun, 'Di minsce scil by brea' allonne
"naet libje, mar by elts wird dat ta Goads
5 "muwle uwtgiet.'" Do naem him di dîwel mei
nei di hillige sted ind thilde him op di boppeste
6 trans fen di timpel, ind sei oan him, "Asthou
"Goads soan biste smyt dy den fen boppen del;
"dær stiet ommers scréaun, dat hy syn ingels oer
"dy hjitte scil, ind dat hja dy op di hannen nimme
"scille, dat-s-thou dy ta nintere tiid oan ien stien
7 "stjitte scoeste." Jesus sei tsjin him, "Dær
"stiet al wer scréaun, 'Dou scilste di héare dyn
8 "God naet hifkje.'" Alwer naem him di dîwel
mei op ien wakker héage berch, ind wies him al
di keningriken fen di wrâld ind hjar héarlikheit,
9 ind hi sei him, "Dat scil ik dy allegeárre jaen
"asthou knibbeljende my to foet falle scilste."
10 Do sei Jesus oan him, "Scéar dy wei fen my,
"satan! Dær stiet ommers scréaun, 'Di héare

" dyn God scilste to foet falle ind him allonne oan-
11 " bidje.' " Do hâldde di dîwel fen him oaf, ind
hen, di ingels kamen by him ind thsjinnen him.
12 As nou Jesus hjerde, dat Joännes opbrocht
13 wier, keerde hy werom nei Galilea ta. Ind Na-
zareth forlittende is hy forféarn nei Capernaum
lizzende oan séa by di pjellen fen Zabulon ind
14 Naphtalim, dat neikomme scoe' hwat fen di pro-
15 feet Jesajas sein waerd, " Lân' Zabulon ind lân
" Nefthalim oan e' wei lâns di séa oer di Jordaen,
16 " Galilea fen di folken; it folk, dat yn di
" thsjusternisse siet, het ien gréat ljocht sjoen,
" ind dyjenige, dy sieten yn it lân' ind yn it
17 " scaed fen di déad, is ien ljocht opgien." Do
is Jesus foártoan bigoun to preekjen ind to sizzen,
" Bikeer jimme; want it keningryk fen di hi-
" melen is nei oankomd."
18 Jesus ienris kuyerjende lâns di séaswâl séach
twa broárren, Simon, yn e' wânlinge Petrus, ind
Andreas syn broar, it net yn séa smitende; want
19 hja wierne fiskers. Ind hi sei tsjin hjar, " Folgje
" my, ind ik scil jimme fiskers fen minscen

20 " meitse." Hja nou yn ienen di netten stéan
21 littende binne him folge. Ind hy dær fen dinne
fjirder géande séach twa oare broárren, Jacobus
Zebedeus-soan, ind Joannes, syn broar, mei hjar
heit yn di aek hjar netten butjende; dizze het hy
22 eák roppen. Hja nou yn ienen hjar fartuech ind
heit forlittende binne him folge.
23 Ind Jesus gong throch hiel Galilea léarende
yn hjar synagogen ind kundigjende di blîde
tynge fen it keningryk, inde genæzende alle
sjeachtme ind alle kerbintigheid onder it folk.
24 Ind di rop fen him gong uwt fen dær oer hiel
Syrien; ind hja brochten alle ljû ta him dy
fen streek wierne, mei alderlei sjeachtmen ind
pinen biset, ind riden fen ien dîwel, ind
moánnesîken ind lammen, ind hy genæsde hjar.
25 Ind hiele héapen folggen him fen Galilea ind
Decapolis ind Jeruzalem ind Judea ind fen oer di
Jordaen.

V.

1 SJÆNDE nou dy scaren kléau hy op ien héage

therp, ind do er sitten gien wier kamen syn
2 léarlingen by him. Dærnei syn muwle iepen-
3 jende onderwiisde hy hjar sizzende; "Sillich di
" éarmen fen gaeste; want hjarres is it keningryk
4 " fen di himelen. Sillich di sæftaerdige; want
5 " hja scille di ierde erfje. Sillich dy trure; want
6 " hja scille thréastge wirde. Sillich dy honger
" ind thoarst hawwe nei di riuchtfirdigheid;
7 " want hja scille hjar biderf habbe. Sillich di
" barmhertigen; want hja scille barmhertigheid
8 " onderfine. Sillich di lottere fen herte; want
9 " hja scille God sjæn. Sillich di fredemakkers;
" want hja scille Goads soánnen néamd wirde.
10 " Sillich dy forfolge wirde om di rjochtfirdigheid;
" want hjarres is it keningryk fen di himelen.
11 " Sillich binne jimme, as dy minscen op jimme
" smeule ind *léagjende* alderlei quéa fen jimme
12 " sprekke. Wæs bliid ind juwchje; jimme léan
" is gréat yn di himelen: want sa hawwe hja eák
" di profeten, dy foár jimme wieren, forfolge.
13 " Jimme binne it sâlt fen di ierde: as nou it
" sâlt læf wirdt, hwær scil den mei sâlten wirde?

" It doach néarne ta as om buwte doar smiten ind
14 " fen di minscen fortrape to wirden. Jimme
" binne it ljocht fen di wrâld. Ien sted lizzende
15 " op ien berch ken naet forholen bliuwe. Men
" stekt eák nin kærse oan ind set dy onder ien
" lippensmjitte, mar op ien kandeler, ind hja
" ljochtet alle lju' tsjin, dy 't yn huws binne.
16 " Lit sa eák jimme ljocht scine foár di minscen,
" dat hja jimme goede wirken sjæne, ind jimme
17 " heit, dy 't yn e' himelen is, forhearlykje. Think
" naet dat ik komd bin om di wet ind di profeten
" âf-to-brekken: ik bin naet komd om dy âf-to-
" brekken, mar ta ien uwtfiering to bringen.
18 " Want siker sonk sizz' ik jimme, ont di himelen
" ind di ierde foárbygéane scil er nin íén jota
" ind nin íén tipke fen ien letter weifalle foár
19 " dat alles uwtfierd is. Hwa den íén fen di
" minste fen dizze geboden to njette dien het ind
" di minscen eák sa onderwiist, dy scil di minste
" yn it keningryk fen di himelen néamd wirde:
" mar hwa hjar dien ind léard hawwe scil, dy
" scil gréat néamd wirde yn it keningryk fen

20 "di himelen. Want ik sizz' jimme, as jimme
"rjochtfirdigheid net uwtstekt boppe dy fen di
"scruftgeléarden ind Farisieuwen, dat jimme yn
"it keningryk fen di himelen nin foet sette scille.
21 "Jimme habbe heárd dat oan di affeárs sein
"is, 'Dou scilste naet deáslaen: want sa hwa
22 "deáslacht scil strafber wæze foár it riucht.' Mar
"ik sizz' jimme, hwa tsjin syn broar *sonder reden*
"lilk wirdt, dy scil scildich wæze foár it geriucht;
"ind hwa tsjin syn broar seit, 'Raka,' dy scil
"scildich wæze foár di gréate rie', mar sa hwa
"seit, 'Gek,' dy scil strafscildich wæze ta it fjoer
23 "fen di geënna. Asthou den dyn gawe offerje
"scilste op it alter, ind it dy dære yn it sin sjit,
24 "dat dyn broar hwette tsjin dy het, lit dær dyn
"gawe foár it alter stéan, ind géan hinne, liz it
"éarst mei dyn broar by, ind kom den ind
25 "offerje dyn gawe. Wird gau wer goed op
"dyn tsjinparty wylst hy noch mei dy op wei
"is, dat di tsjinparty dy muwlk naet oan di
"rjochter uwtlieuweret, ind di rjochter dy net
"uwtlieuweret oan di witjer, ind dou naet yn di

26 " finzenisse smiten wirdste. Siker sonk sizz' ik
" dy, dou kenste dær net uwtkomme foár dasthou
27 " di læste peinje betelle heste. Jimme hawwe
" heárd dat *oan di álden* sein is, 'Dou scilste nin
28 " oerhoer dwaen.' Mar ik sizz' jimme, sa hwa
" ien frommisce oansjocht ind hjar bijéarret, dy
29 " het al oerhoer mei hjar yn syn herte plîge. As
" nou dyn rjochteréach dy ien struwkelblok is,
" luwk it uwt ind wye it fen dy; want it is dy
" thsjinstiger, dat íén fen dyn lidden forlern giet
" as dat dyn hiele lichem yn di geënna wyd
30 " wirdt. Eák as dyn rjochterhán' dy ien struw-
" kelblok is, kap hjar oaf ind smyt hjar fen dy;
" want it thsjinnet dy better, dat íén fen dyn
" lidden forlern giet as dat dyn hiele lichem nei
31 " di geënna giet. Dær is sein, 'Sa hwa syn wiif
32 " forlitte wol dy jouwe hjar ien sciedbrief;' mar
" ik sizz' jimme, sa hwa syn wiif forlit oars as
" om huórkery, dy makket dat hja oerhoer docht,
" ind sa hwa di forlittene hylkje scil dy docht
33 " oerhoer. Alwer habbe jimme heárd, dat oan di
" afféars sein is, 'Dou scilste di eed naet brekke,

34 " mar dou scilste di héare dyn eden hâlde;' mar
" ik sizz' jimme om allehiel naet to swarren, noch
35 " by di himel, omdat it di troon fen God is; noch
" by di ierde, omdat it di fuótscammel fen syn
" fuótten is; noch by Jeruzalem, omdat it di sted
36 " is fen di gréate kening. Eák by dyn holle
" scilsthou naet swarre, omdasthou nin inkel hier
37 " hwyt oaf swart meitse kenste: mar lit jimme
" wird, ja ja, né né, wæze; hwat dær boppe giet
38 " is uwt den quéaden. Jimme hawwe heárd dat
" er sein is, 'Each om éach ind tosk om tosk,'
39 " mar ik sizz' jimme om di quéaden naet tsjin to
" géan, mar sa hwa dy slacht op di rjochter
40 " tsjeek keer him eák di oare ta. Ind hwa mei
" dy rjochtje wol ind dyn roak nimme lit him eák
41 " it scoudermantelke. Ind sa hwa dy thwinge
" wol íén mile to géan reisgje twa mei him.
42 " Jouw him hwa dy om hwette fréaget, ind wiis
43 " him naet oaf, hwa 't fen dy liene wol. Jimme
" hawwe heárd dat er sein is, 'Dou scilste dyn
" ewenminsce léafhawwe ind dyn fynne scilsthou
44 " haetje;' mar ik sizz' jimme, haw jimme fynnen

" léaf; *seinje hjar dy jimme forflokke; doch goed oan*
" *hjar dy jimme haetje,* ind bidt foár hjar dy
45 "*jimme læst oandwane ind* jimme forfolgje, dat
" jimme soánnen wirde fen jimme heit yn di
" himelen, dy syn sinne opgéan lit oer goeden
" ind tsjoeden, ind reint oer rjochtfirdigen ind
46 " oenrjochtfirdigen. As jimme ommers léafhawwe
" dy jimme léafhabbe, hwat léan hawwe jimme
" dær fen? Dogge di tolgærders naet it sel'de?
47 " Ind as jimme jimme broárren allinne tasprekke,
" hwat dogge jimme den foár uwtmintends?
48 " Dogge eák di heidens naet it sel'de? Wæzz'
" jimme den folmekke lyk as jimme himelsce heit
" folmekke is."

## VI.

1 " PAS op dat jimme di barmhertigheid naet
" dwane foár it éach fen di minscen om fen hjar
" sjoen to wirden; oars hawwe jimme nin léan
2 " by jimme heit dy yn di himelen is. Asthou
" den jeften dochste scilsthou naet foár dy uwt

" trompetje litte lyk as di scynhilligen dwane yn
" di synagogen ind op di strjitten om fen di
" minscen éard to wirden. Siker sonk sizz' ik
3 " jimme, hja hawwe hjar léan wei. Mar dou
" asthou jeften dochste, sa lit dyn lofter-hân' naet
4 " wite hwat dyn rjochter docht, dat dyn jefte yn
" it geheim wæze mei, ind dyn heit dy yn it
" geheim sjocht scil it dy *yn it iepenbier* forjildje.
5 " Eák as jimme bidde sa scille jimme naet wæze
" lyk as di scynhilligen; want dy bidde jerne yn
" di synagogen ind stéande op di strjitte-hernen,
" dat hja di minscen yn it éach falle: siker sonk
" sizz' ik jimme, dat hja hjar léan wei habbe.
6 " Mar dou asthou bidste géan yn dyn binnen-
" kéamer, ind di doar efter dy sluwtende bidt
" dyn heit dy forholen sit, ind dyn heit, dy yn it
" forholen sjocht, scil it dy *yn it iepenbier* forjildje.
7 " As jimme den bidde scille jimme naet lang op
" it selde omtsjouwe lyk as di heidenen; want dy
" miene, dat hja om di mannichte fen di wirden
8 " forheárd wirde. Wird den net oan hjar allyk;
" want jimme heit yn e' himelen wyt hwat jimme

" brek hawwe eár dat jimme him dær om fréagje.
9 " Bidde jimme den sa, 'Uws heit, dy dær biste
" yn di himelen! Dyn namme wirde hillige.
10 " Dyn keningryk komme. Dyn sin wirde dien
11 " allyk yn di himel sa eák op ierde. Jouw uws
12 " hjoed uws deiliks bréa'. Ind forjouw uws uwze
13 " scilden allyk as wy forjane uwze scildners. Ind
" lied uws naet yn forsîkinge, mar forlosje uws
" fen di quéade. *Want dines is it keningryk ind*
" *di kreft ind di héarlikheid ta yn icuwigheid.*
14 " *Amen.*' Want as jimme di minscen hjar mis-
" setten forjane sa scil eák jimme himelsce heit
15 " jimme forjaen. Mar as jimme di minscen hjar
" missetten naet forjane sa scil jimme himelsce
16 " heit jimme missetten naet forjaen.—As jimme
" fæstje sjoch naet soer ind benepen lyk as di
" scynhilligen; want hja meitse hjar throánjes
" oensjoch, dat hja di minscen mei hjar fæstjen yn
" it éach falle. Siker sonk sizz' ik jimme, hja
17 " hawwe hjar léan wei. Mar dou asthou fæsteste
" bismar dyn holle mei ruwkoalje ind grobbelje
18 " dyn throánje, dasthou di minscen mei dyn

" fæstgjen naet yn it éach falste, mar dyn heit dy
" yn it forholen sit, ind dyn heit, dy sjocht yn it
" forholen, scil it dy forjildje *yn it iepenbier.*
19 " Gærje jimme nin scatten op ierde, hwær di
" mot ind di roást hjar weislynt, ind hwær
20 " thsjeawen ynbrekke ind stelle; mar gærje
" jimme scatten yn di himel, dær hjar nin mot,
" nin roást weislynt, ind dær nin thsjeawen yn-
21 " brekke ind stelle. Want hwær dyn scat is dær
22 " scil eák dyn hert wæze. Di kærse fen it lichem
" is it éach; as non dyn éach kléar is scil dyn
23 " hiele lichem forljocht wæze; mar as dyn éach
" naet doach scil dyn hiele lichem thsjuster wæze.
" As den it liucht, dat yn dy scynt, thsjuster-
" nisse is, hwat ien thsjusternisse mat dat net
24 " wæze! Nimmen ken twa héaren thsjinje oaf
" hi scil di iene haetje ind di oare ljéafhawwe;
" oaf hi scil di iene oanhingje ind di oare leech
" lizze. Jimme kenne God naet thsjinje ind di
25 " jilddîwel. Dærom bikroadje jimme naet oer
" jimme libben, hwat jimme ite *ind hwat jimme*
" *drinke* scille; eák naet oer jimme lichem, hwær

" jimme mei klaeid wirde scille. Is it libben
" naet mear as di spîze ind it lichem as di kléan?
26 " Sjoch nei di fuwgels fen di himel, ho hja naet
" sjidje, naet méane, naet by íén ride yn di
" scuórre, yette jimme himelsce heit fuórret hjar;
27 " ind géan jimme hjar naet fier to boppe? ·Hwa
" uwt jimme ken mei soárgjen íén jelne oan
28 " syn lingte laskje? Ind hwat bikroadje jimme
" jimme oer di kléan? Let op di leeljes fen it
" fjild, ho dat hja waexe; hja aerbeidje naet
29 " ind hja spinne naet; ind ik sizz' jimme, dat eák
" Salomo yn al syn héarlikheit sa net oanklâid
30 " wier lyk as íén fen dizze. As nou God it gærs
" fen it fjild, dat hjoed stiet ind moarn yn di uwn
" wyd wirdt, sa klâit, scil hy it jimme net folle
31 " méar dwaen, jimme lytstrouwjende? Wæs
" dærom naet yn noed sizzende, Hwat scille
" wy ite? Oaf hwat scille wy drinke? Oaf
32 " hwær scille wy uws fen klâye? Want om al
" soks siikje di heidens: ind jimme himelsce heit
" wyt ommers, dat jimme al dy dingen brek
33 " hawwe. Dærom siikje earst di rjochtfirdigheid

" ind it keningryk fen him, ind all dizze dingen
34 " scille jimme dær op ta jown wirde. Bikroadje
" jimme den naet oer di dei fen moarn; want di
" dei fen moarn scil foár syn eigen kediisje. Eltse
" dei het noach oan syn eigen quéa'."

## VII.

1 " OARDIELJE naet dat jimme naet oardield
2 " wirde: want mei it oardiel, dær jimme mei
" oardielje, scille jimme wer oardield wirde, ind
" mei desel'de mjitte, dær jimme mei uwtmjitte,
3 " scil jimme wer tametten wirde. Hwat dochs
" sjochsthou di splinter, dy yn it éach fen dyn
" broar sit, ind merksthou di balke naet yn dyn
4 " eigen? Oaf ho kensthou oan dyn broar sizze,
" 'Lit my di splinter uwt dyn éach helje,' ind
5 " hen, dær is ien balke yn dyn eigen? Dou
" scynhillige, luwk earst di balke uwt dyn eigen
" éach, ind sjæn den hosthou di splinter uwt it
6 " éach fen dyn broar helje scilste. Jouw jimme
" it hillige naet oan di honnen; smyt eák jimme

" pearels naet foár di bargen, dat hja dy soms
" naet mei hjar poten fortraepje ind hjar om-
7 " keerjende jimme forscuórre. Bidt ind jimme
" scil jown wirde; siikje ind jimme scille fine;
" buwtsje oan ind jimme scil iependien wirde.
8 " Elts ommers hwa bidt kriget; hwa sîket dy
" fynt, ind him, dy oanbuwtset, scil iependien
9 " wirde. Oaf hwat man is onder jimme, as syn
" soan him fréagge om ien bréa', dy him ien stien
10 " jaen scoe'? Oaf as hy him fréagge om ien fisk,
11 " dy him ien slange jaen scoe? As jimme den,
" dy éarnich binne, jimme bern wite goede gawen
" to jaen, ho folle to méar scil jimme heit, dy 't
" yn di himelen is, goede gawen jaen, dy dær
12 " him om bidde? Alles nou hwat jimme wolle,
" dat di minscen jimme dwane, doch jimme hjar
" eák sa; want dat is di wet ind di profeten.
13 " Géan yn throch di inge poárte; want rom is
" di poárte ind breed is di wei, dy nei it fordeár-
" ren âgiet, ind ien bulte binne dær dy hjar
14 " ynslane. Mar ing is di poárte ind smel is di
" wei, dy âgiet nei it libben, ind dy hjar fine

15 " binne lyts yn tal. Hoedje jimme fen di falsce
" profeten, dy jimme yn scjippefluezen oankomme,
" mar ynwindich binne it gripende wolwen.
16 " Oan hjar fruchten scille jimme hjar kenne.
" Ploaket men fen thoárnen eák druwen, oaf fîgen
17 " fen stikels? Allyk jouwt eltse goede béam
" goede fruchten ind ien ondoagensce béam draecht
18 " ondoagensce fruchten. Ien goede béam ken
" nin ondoagensce fruchten jaen; ien ondoagensce
19 " béam eák nin goede fruchten jaen. Eltse
" béam dy nin goede frucht makket wirdt roid
20 " ind yn it fjoer wyd. Sa scille jimme hjar
21 " den uwt hjar fruchten ondersciede. Naet
" ien jegelik dy tsjin my seit, héare, héare, scil
" yngéan yn it keningryk fen di himelen, mar dy
" it hjitten docht fen myn heit, dy 't yn di himelen
22 " is. Ien bulte scille op dy dei tsjin my sizze,
" 'Héare, héare, hawwe my naet yn jins namme
" léard, ind yn jins namme di dîwels jagge, ind
" yn jins namme nin bulte kreften uwtset?'
23 " Mar den scil ik it hjar foár di holle sizze, 'Ik
" haw jimme néa naet kend. Scéar jimme fen

24 " my, dy it onrjocht dogge.' Elts non dy dizze
" myn wirden heárt ind dær nei docht, dy scil ik
" forlykje by ien foársichtich man, dy syn huws op
25 " ien stjinrotse bouwd het, ind dær is ien stjalpige
" rein delflapt, ind di wetterfloeden binne komd,
" ind di winen hawwe wâid ind binne tsjin dat
" huws oanslein, ind it is naet ynfallen; want it
26 " wier op ien stjinrotse bouwd. Ind elts, dy
" dizze mine wirden heárt ind hjar net docht, dy
" scil by ien onwiis man forlike wirde, dy syn
27 " huws op it sân bouwd het; ind di stjelprein
" is delflapt, ind di wettergéaten binne komd, ind
" di winen habbe wâid ind binne dær tsjin oan-
" slein, ind it is delfallen, ind syn fal wier gréat."
28 It barde nou as Jesus dizze wirden uwt hie'
dat di scaren forheerd stienen fen syn leare:
29 want hy léarde hjar as ien dy folmacht hie' ind
naet as di scruftgelearden.

## VIII.

1 DO hy nou di héage therp âkomd wier binne

2 him hiele keppels folge. Ind hen, ien melaetsce
kaem ind foel foár him op di groun sizzende,
3 "Héare, as jy wolle kenne jy my reinigje." Ind
Jesus di hân uwtstekkende hat him oanrekke
sizzende, "Ik wol it; wird reinige." Ind yn
ien omsjæn wier hy fen syn melaetskheid reinige.
4 Do sei Jesus tsjin him, "Sjoch ta, dasthou it tsjin
"nimmen seiste; mar géan hinne, lit dy sjæn
"oan di prêster ind offerje di jefte, dy Moses dær
"ta set het, hjar ta ien getugenisse."
5 As nou Jesus to Capernaum yn di sted gien
wier kaem dær ien haedman oer hounderd ta him
6 him soebaddende ind sizzende, "Héare, myn feint
"leit thuws oan ien biroarte ind lyt swiere
7 "pinen." Jesus sei tsjin him, "Ik scil komme
8 "ind him genæze." Ind di haedman oer hounderd
him anderjende sei, "Héare, ik bin naet wirdich,
"dat jy onder myn thek ynkére; mar bifel it
"allinne mei ien wird, ind myn feint scil genæzen
9 "wæze. Want ik eák, dy stéan onder bifel, haw
"krychsfeinten onder myselfs, ind tsjin dizze
"sizz' ik, 'Géan!' ind hy giet; ind tsjin di oare

" 'Kom!' ind hy komt; ind tsjin myn huws-
10 " feint, 'Doch dat!' ind hy docht it." Jesus dit
heárende séach freámd op ind sei' tsjin di lju', dy
by him wierne, " Siker sonk sizz' ik jimme; yn
" Israël selme haw ik by nimmen sa'n fæst
11 " geleauwe foun. Mar dit sizz' ik jimme, dat er
" ien bulte fen it éasten ind it westen komme
" scille, ind scille mei Abraham ind Isaäc ind
" Jacob oanbankje yn it keningryk fen di
12 " himelen, wylst di soánnen fen it keningryk
" dær uwtsmiten wirde yn ien pikthsjuster gat;
13 " dær scil gescriem wæze ind toskgeknarsk." Do
sei Jesus oan di haedman oer hounderd, " Géan
" mar hinne, ind dy sciede nei dasthou léauwd
" heste." Ind yn dat eigenste éagenblik wier di
feint genæzen.
14 Jesus dærnei yn it huws fen Petrus kom-
mende séach syn scoánmoar op bæd sitten oan di
15 thsjinst; hy nou rekke hjar oan di hân', ind di
thsjinst hie' hjar forlitten; ind hja stie' op ind
16 bithsjinne him. Do it nou al let op di juwn
wirden wier brochten hja ien bulte, dy fen di

quéade riden waerden, ta him, ind hy wydde er
di gaesten uwt mei it wird, ind alle sîken ind
17 suchtigen genæsde hy; dat sa neikomme scoe'
hwat spritsen wier fen Jesajas di profeet sizzende,
" Hy het uws quolmen op him nomd ind uws
" sjeaktmen dreyn."
18 Jesus do gréate héapen minscen om him
hinne sjænde joech læst om nei di oare wâl to
19 stjoeren. Dær nou kaem ien siker scruftgeléarde
by him, dy sei', " Master, ik scil jou folgje hwær
20 " dat jy eák hinne géane." Mar Jesus sei' him, " Di
" foxen hawwe holen, ind di fuwgels fen di himel
" hawwe næsten, mar di soan fen di minsce het
21 " naet dær hy syn holle op delflye ken." Ind ien
oar uwt syn léarlingen sei tsjin him, " Héare,
" stéan my ta dat ik éarst hinne géan ind myn
22 " heit opdraech." Mar Jesus sei tsjin him,
" Folgje my ind lit di déaden hjar déaden op-
" drage."
23 Do hy dærmei yn it scip stapt wier binne syn
24 léarlingen him folge, ind hen, dær kaem ien
bjustere balstjurrigheid yn di séa sa dat di wéagen

25 it fartuech biditsen, mar hy slepte. Ind syn
léarlingen nei him ta géande makken him wekker
sizzende, "Héare, biwarje uws! Wy forgéane."
26 Ind hy sei tsjin hjar, "Hwærom éanget it jimme,
"lyts-trouwjende?" Do stie' hy oerein, bikibbe
27 di winen ind di séa, ind it waerd blakstil. Di
minscen nou wierne bisâuwe sizzende, "Hwat
"foár ien man is hy, dat eák di winen ind di séa
"nei him harkje!"
28 Do hy nou oan di oare wâl uwtstapt wier yn
it lân' fen di Gadarenen metten him twa, dy fen
di quéade riden waerden, opkommende uwt di
græwen, dy grousomme grimmich wierne sa dat
nimmen lâns dy wei hjar foárbygéan doárste.
29 Ind hen, hja guwlden sizzende, "Jesus, soane
"Goads, hwat hesthou mei uws to parten?
"Bisthou hjir komd om uws to pinigjen foár di
30 "tiid?" Ind yn di fjirte fen hjar wier ien
31 keppel fen ien bulte bargen oan 't weidjen; di
dîwels nou béanen him sizzende, "Asthou uws
"uwtdrjouwste stjoer uws den yn di keppel mei
32 "bargen." Hwær hy op sei, "Reisgje den

"mar!" Ind hja uwtgéande forfoeren yn di
keppel mei bargen, ind hen, di hiele keppel bargen
fléach mei koegels-féart fen di steilte âf yn séa
33 ind hja stoaren yn di wéagen. Do flechtten di
bargeweiders, ind yn di sted kommende habbe
hja alles oerbrocht, binamme dat fen di bidîwelde
34 bargen. Ind hen, di hiele sted kaem buwten
Jesus to mjitte, ind him sjænde béanen hja him,
dat hy uwt hjar kriten weigéan scoe'.

## IX.

1 DÆROP yn it scip stappende foer hy nei di
oare wâl ind kaem yn syn wensted. Ind hen,
hja brochten ta him ien man, dy mei lammens
2 slein wier ind op ien spriede lâi. Ind Jesus hjar
geleauwe sjænde sei tsjin di lamme, "Hâld
"moed, myn soan! Dyn suwnen binne dy
3 "forjown." Ind hen, jinnige fen di scruft-
geléarden seinen yn hjar selfs, "Hy tritrottet
4 "God!" Ind Jesus sjænde hjar ynnige thinzen
sei', "Hwærom thinke jimme quéa' yn jimme

5 " herten? Want hwat is maklikker to sizzen,
" 'Di suwnen binne dy forjown,' oaf to sizzen,
6 " 'Stéan op ind géan op dyn eigen sconken?'
" Mar opdat jimme wite scille dat di soan fen di
" minsce macht het om di suwnen to forjaen, (ind
mei íén sei' hy tsjin di lamme) sa riis oerein,
" nim dyn spriede op ind géan nei dyn huws!"
7 Ind opstéande gong hy nei syn huws. Mar di
8 scaren soks sjænde wierne uwt it fjild slein, ind
éarden God héagelik, dat hy sokken macht oan
di minscen joech.

9 Jesus dær fen dinne fjirder géande séach ien
man yn it tolhuws sitten Matthéwes néamd, ind
sei tsjin him, "Folgje my!" ind hy opstéande
10 folgge him. It barde nou as Jesus yn it huws
fen Matthéwes oan di mjiltiid siet, dat, hen, ien
bulte tolgærjers ind min folk dær kamen ind næst
11 Jesus ind sine léarlingen mei oanfoelen. Ind di
Farisieuwen dat sjænde seinen tsjin sine léarlin-
gen, " Hwærom yt jimme master mei tolgærjers
12 " ind sok min folk?" Mar hy dat heárende sei',
" Dy soun binne hawwe di heelmaster naet brek,

13 " mar dy sjéak binne. Doch géan jimme hinne
" ind léar hwat it bithsjut, 'Ik wol barm-
" hertigheit ind nin offer.' Want ik bin naet
" komd om rjochtfirdigen, mar suwners to
" noadjen *ta bikeringe.*"
14 Do kamen di léarlingen fen Joannes by him
sizzende, " Hwærom fæstje wy ind di Farisieuwen
" sa folle, ind jins léarlingen hwærom fæstje dy
15 " net?" Hwærop Jesus tsjin hjar sei, " Kenne di
" brægemans-broárren eák trure sa lang as di
" brægeman by hjar is? Mar di dagen scille
" komme, dat di brægeman hjar ontnomd wirdt,
16 " ind den scille hja trure. Eák set nimmen ien
" lape fen gloed-ny lekken op ien âlde roak;
" want sa'n lape dær oanset scuórt fen di roak
17 " oaf, ind dær komt ien slimmer scuór. Sa jitte
" men eák nin nye wyn yn âlde leren sekken;
" oars boárste di sekken ind di wyn rint foárt,
" ind di sekken binne wei; mar men jitte nye
" wyn yn nye sekken, ind beide binne hja
18 " bihâlden." Wylst hy dit tsjin hjar sei, hen,
ien oerste kaem yn ind foel foár him mei it

F

eánsicht op 'e flier sizzende, " Myn dochter het it
" sa effen âlein, mar kom jy, lizz' jins hân op
19 " hjar, ind hja scil libje." Ind Jesus opstéande
20 folgge him mei syn léarlingen. Ind hen, ien wiif,
dat tolef jier floid hie', him fen efteren opkom-
21 mende rekke oan di stems fen syn tabbert; want
hja sei yn hjar selfs, " As ik syn tabbert mar oan-
22 " reitse den scil ik holpen wirde." Mar Jesus
him omkeerjende ind hjar sjænde sei, " Hâld
" moed, myn dochter! Dyn geléauwe het dy
" bihâlden." Ind it frommisce wier kléar fen dy
23 uwre oaf oan. Do nou Jesus yn it huws fen di
oerste kaem ind séach di roupîpers ind al dat
24 folk mei hjar oenbîdich tjirjen, sei hy, " Géan
" jimme hjir wei; want it famke is naet déad,
25 " mar hja sliept;" ind hja laekken him uwt. As
nou al dat folk' weistjoerd wier, hy yngéande
26 griip hjar by di hân', ind it famke stie' op. Ind
dizze mare gong huwsriem throch di hiele krite.
27 Do Jesus dær fen dinne fjirder gong folggen
him twa blinen roppende ind sizzende, " Soane
28 " Davids! Erbarmje jou oer uws." Ind as hy

yn it huws gien wier kamen di blinen op him ta,
ind Jesus sei tsjin hjar, "Léauwe jimme dat ik
"dat dwaen ken?" "Ja, héare," seinen hja
29 tsjin him. Do rekke hy hjar oan di éagen
sizzende, "Jimme sciede nei jimme geleauwe;"
30 ind hjar éagen gongen iepen. Ind Jesus het it
hjar hird oplein sizzende, "Sjæn ta dat it nimmen
31 "to witen komt." Mar hja wierne di doar naet
uwt as hja habbe him throch dy hiele krite
binéamd makke.
32 Do dizze weigien wierne, hen, brochten hja
ien stom man by him, dy fen ien dîwel riden
33 waerd, ind do dy dîwel uwt him jagge wier
spriik di stomme, hwær di scaren forsteld fen
stienen sizzende, "Sa'n ding is er néa yn Israël
34 "bilibbe;" mar di Farisieuwen seinen, "Hy jagget
"di dîwels uwt throch di oerste fen di dîwels."
35 Jesus nou reisgge al di stedden ind buórren
yn it roun' léarende yn hjar synagogen ind kun-
digjende di blîde tynge fen it keningryk ind
genæzende eltse sjéaktme ind eltse quininge.
36 Mar hy di scaren sjænde krigge ynnich meilyen

mei hjar, omdat hja pléage waerden ind forsco-
welingen wierne lyk as éarme scjippen dy nin
37 harder hienen. Do sei hy tsjin syn léarlingen,
" Di rispinge is gréat, mar lyts yn tal binne di
38 " ârbeiders. Smeek den di héar fen di rispinge,
" dat hy ârbeiders yn syn rispinge stjoert."

## X.

1 DÆROP syn tolef gesanten by him roppende
het hy hjar macht jown oer di onsuwere gaesten
om dy uwt to réagjen, ind om eltse sjéaktme ind
eltse quininge to genæzen.
2 Di nammen nou fen di tolef gesanten binne
dizze; di éarste, Simon, dy Petrus (stjinrotse)
néamd wirdt; den Andreas, syn broar; Jacobus,
di soan fen Zebedeus, ind Joannes, syn broar;
3 Filippus ind Bartholomeus; Thomas ind Ma-
théwes, di tolgærjer; Jacobus, di soan fen Al-
4 feus, ind Lebbeus; Simon, di Cananëer, ind Judas
Iscariot, di sel'de dy him forret het.
5 Dizze tolef het Jesus uwtstjoerd ind hjar

oplein sizzende, "Jimme matte op jimme wei
"naet âslaen nei di heidenen ta, eák yn di
6 "sted fen di Samaritanen net géan, mar reisgje
"ljewwer nei di forlerne sciep fen it huws Israël.
7 "Ind ta hjar géande kundigje den sizzende, 'It
"keningryk fen di himelen is yn oantochte.'
8 "Genæs di sîken; reinigje di melaetscen; *wek di*
"*déaden;* réachje di dîwels uwt. Jimme hawwe
9 "it foár néat krige, jouw it foár néat. Siikje
"om nin goud, nin sulwer, nin koper yn jimme
10 "gullen; eák om nin reissek, nin twa baittsjes,
"nin scuón, nin gongelstokken. Want ien
11 "ârbeidjer is syn kost wirdich. Ind yn hokker
"sted oaf buórren jimme komme tantje hwa dær
"yn wirdich is, ind bljouw by him ta't jimme dy
12 "pléats wer uwtgéane. Ind as jimme yn dat
13 "huws komme sa winskje it di seine. As dat
"nou ien wirdich huws is sa komme jimme
"frede dær oer; mar as it onwirdich is sa kere
14 "jimme frede nei jimme to bek. Ind sa hwa
"jimme naet opnimt ind eák net harket nei
"jimme wirden, sa scille jimme dat huws oaf dy

" sted uwtgéande it stoaf fen jimme fuótten
15 " scodje. Siker sonk sizz' ik jimme, it scil di
" kriten fen Sodom ind Gomorra yn di dei fen it
16 " oardiel makkeliker âgéan as dy sted. Hen, ik
" stjoer jimme as scjippen midz yn di wolwen;
" wæs den hoedend as di slangen ind gol as di
17 " douwen. Mar wachtje jimme foár di minscen;
" want hja scille jimme opbringe by di warstallen
18 " ind jimme giselje yn hjar synagogen. Ind
" jimme scille om my foár di stedhâlders ind di
" keningen fierd wirde hjar ind di naesjes onder
19 " hjar ta ien getugenisse. Mar as hja jimme
" opbringe den matte jimme jimme naet bi-
" kroadje, ho ind hwat jimme sprekke scille;
" want it scil jimme yn dy selfde oere ynjown
20 " wirde. Want jimme binne it naet dy sprekke,
" mar di gaest fen jimme heit yn jimme sprekt.
21 " Ind di broar scil di broar oerlieuwerje ter dea',
" ind di heit syn bern; ind di bern scille opstéan
" tsjin di âlders ind scille hjar di dea' oandwaen.
22 " Ind jimme scille fen alleman hate wirde om
" myn namme, mar dy folhâldt oan it ein ta dy

23 " scil bihâlden bljouwe. Mar as hja jimme
" neisitte yn dizze sted flechtje den yn di oare.
" Want siker sonk sizz' ik jimme, jimme hawwe
" mei di stedden fen Israël naet âdien as di
24 " soane fen di minsce is komd. Di léarling is
" naet boppe di master ind di feint eák naet
25 " boppe syn héar. It mat di léarling genoach
" wæze, dat hy wirdt as syn master, ind di feint
" as syn héar. As hja di man fen it huwsgesin
" Beëlzebul hjitte ho folle méar den noch syn
26 " huwsgesin selfs. Wæs dærom naet éang foár
" hjar. Want er is néat weistoppe hwat naet
" bléat lein wirdt, ind neat forholen hwat naet
27 " witen wirde scil. Hwat ik jimme sizz' yn it
" thsjuster kundigje dat yn it ljocht, ind hwat
" jimme mei it éar heárre rop dat uwt op di
28 " thekken fen di huzen. Wæs naet éang foár
" hjar, dy it lichem deye ind di siele naet deye
" kenne; mar wæs ljewwer éang foár him, dy
" siele ind lichem beide forniele ken yn di hol.
29 " Wirde twa mosken naet forkoft om íén peinje?
" Ind net íén fen hjar scil op e' ierde falle buwten

30 " jimme heit. Ja, alle di hjirren fen jimme
31 " hollen binne teld. Dærom wæs naet bang;
" jimme binne wirdiger as ien hiele keppel
32 " mosken. Elts nou dy foár my uwtkomme scil
" by di minscen, foár him scil ik eák uwtkomme
33 " by myn heit dy yn di himelen is. Mar hwa
" my forsaekje scil foár di minscen, him scil ik
" eák forsaekje foár myn heit dy yn di himelen is.
34 " Think naet dat ik komd bin om frede op ierde
" to bringen: ik bin naet komd om frede to
35 " bringen mar it swird. Want ik bin komd om
" di minsce op to setten tsjin syn heit, ind di
" dochter tsjin hjar mem, ind di snoar tsjin
36 " hjar scoánmoar. Ind di huwsneaten wirde di
37 " minsce syn fynnen. Dy heit oaf mem ljéaf
" het boppe my is my naet wirdich, ind dy
" soan oaf dochter léaf het boppe my, is my naet
38 " wirdich. Ind hwa syn kruws naet opnimt ind
39 " efter my oangiet, is my naet wirdich. Hwa
" syn siele fynt scil hjar forlieze, ind hwa syn
40 " siele forliest om my scil hjar fine. Hwa jimme
" oannimt nimt my oan, ind hwa my oannimt

41 " nimt him oan, dy my stjoerd het. Hwa ien
" profeet opnimt yn di namme fen ien profeet
" scil it léan fen ien profeet krye; hwa ien
" rjochtfirdige opnimt yn di namme fen ien
" rjochtfirdige, scil it léan fen ien rjochtfirdige
42 " krye. Ind sa hwa íén fen dizze lytsen mar ien
" glæs wetter to drinken jown het, siker sonk
" sizz' ik jimme, syn léan scil him naet ontgéan."

## XI.

1 DÆRNEI do Jesus dien hie' mei syn tolef
léarlingen hjar wirk op to lizzen, barde it, dat hy
fjirder gong om yn hjar stedden to onderwîzen
ind to kundigjen.
2 Joannes nou yn di finsenisse heárende di
wirken fen Jesus stjoerde twa fen syn léarlingen
3 nei him ta om him to sizzen, "Binne jy, dy
" komme scoe', oaf matte wy yette ien oaren
4 " forwachtje?" Hwær Jesus op anderde ind
tsjin hjar sei', "Géan hinne ind boádscipje Jo-
5 " annes, hwat jimme heáre ind sjæne. Di blinen

" krye it sjoene wer ind di biheinden géane, di
" melaetscen wirde reinige, ind di doawen heáre,
" ind di déaden wirde wekt, ind di éarmen wirdt
6 " di blîde tynge kundige. Ind loksillich is hy dy
7 " oer my naet stroffelt." Do dizze weigongen
bigoan Jesus di scaren oer Joannes to sizzen,
" Om hwat to sjæn binne jimme nei di woastine
" uwtgien? Ien reid dat fen di wyn hin ind wer
8 " wiggelt? Mar hwat binne jimme den uwt-
" komd to sjæn? Ien man yn séafte side klâid?
" Hen, dy séafte side drage binne yn e' slotten
9 " fen di keningen. Mar hwærom binne jimme
" den uwtkomd? Om ien profeet to sjæn? Ja,
" sizz' ik jimme, ind eák ien dy héager stiet as ien
10 " profeet. Want hy is it fen hwa screaun stiet,
" 'Hen, ik stjoer myn boádsciprinner foár dyn
" eánsicht uwt, ind hy scil dyn wei foár dy uwt
11 " kléar meitse.' Siker sonk sizz' ik jimme; dy
" uwt ien frommisce berne waerden dær is nin
" greater onder opstien as Joannes; dochs is di
" lytste yn it keningryk fen di himelen gréater
12 " as hy. Mar fen di dagen fen Joannes di

“ doaper oaf oan nou ta wirde dær ramen fen
“ geweld dien op it keningryk fen di himelen, ind
“ di gysten fjirkers gripe it mei éarnskloeren wei.
13 “ Want al di profeten ind di wet hawwe pro-
14 “ feteárre oan Joannes ta; ind as jimme it oan-
“ nimme wolle hy is di Elijas dy komme scoe’.
15 “ Hwa éaren het dy heárre. Mar by hwa scil ik
16 “ dit scâi lykje? It is lyk oan di lytse bern,
“ dy op di pleinen sitte ind hjar boártfeinten
17 “ taroppe, ind sizze, ‘ Wy habbe op di fluit
“ spile, ind jimme habbe naet dounse. Wy habbe
“ kleilieden songen, ind jimme hawwe naet
18 “ scriemd.’ Want Joannes is komd naet itende
“ ind naet drinkende, ind hja seinen, ‘ Hy het ien
19 “ dîwel yn!’ Di soan fen di minsce kaem al
“ itende ind drinkende, ind hja sizze, ‘ Sjoch, ien
“ fretter ind ien wynsuwper, ien stalke fen tol-
“ gærjers ind scodden!’ Mar di wysheid wirdt
“ rjochtfirdige throch hjar bern.”
20 Do begoan hy di stedden, dær syn méaste
woenderkreften yn dien waerden, forwitingen to
dwaen, omdat hja hjar naet bikeerd hiene.

21 " Wé dy Chorazin ! wé dy Bethsaida ! As yn
" Tyrus ind Sidon di woenderkreften dien wierne,
" dy by jimme scaed binne, hja scoenen hjar eren
22 " yn sek ind yeske bikeerd hawwe. Mar dit sizz'
" ik jimme, it scil Tyrus ind Sidon yn di oardiels-
23 " dei maklikker âgéan as jimme. Ind dou,
" Kapernaum, himelhéach biste opthild, oan di
" hol ta scilste delstaet wirde. As yn Sodom di
" woenderkræften dien wierne dy yn dy dien
" binne, op dizze dei noch scoe' it yn wæzen
24 " bleaun hawwe. Mar dit sizz' ik, dat it di
" kriten fen Sodom yn di oardielsdei makkelikker
" âgean scil as dy."
25 Op dy selfde tiid uterre Jesus him ind sei,
" Ik thankje dy, heit ! héar fen di himil ind di
" ierde ! dasthou dizze dingen foár di wîzen ind
" di biwitenscipten forholen heste, ind hest' hjar
26 " foár di bernkes bléat lein. Ja, heit ; want sa
27 " wier it wolbihéagen by dy. Alle dingen binne
" my oerjown fen myn heit, ind nimmen kent di
" soan as di heit, ind nimmen kent di heit as di
28 " soan, ind hwa it di soan ontdekke wol. Kom

" allegeárre ta my, dy wirch ind biswierd binne,
29 " ind ik scil jimme ræst jaen. Nim myn jok op
" jimme, ind léar fen my, dat ik sæftsinnich ind
30 " dimmen fen herte bin. Want myn jok is sæft
" ind myn pak is licht."

## XII.

1 OM dy tiid gong Jesus op ien Sabbathdei throch
ien stik noat; nou hienen syn learlingen hoenger
2 ind bigoanen ieren to ploaitsen ind to iten. Di
Farisieuwen dit sjænde seinen tsjin him, " Sjoch,
" jins discipels dogge hwat hja op ien sabbath naet
3 " dwaen meye." Mar hy sei tsjin hjar, " Habbe
" jimme naet læzen, hwat David die', do hy ind
4 " dy mei him wierne hoenger krigen? Ho hy yn
" it huws Goads gien is ind di tambankbréaen
" opiten het, dy hy sa min as dy mei him wierne
5 " ite mochten, mar di prêsters allinne wol. Oaf
" habbe jimme naet yn di wet læzen, dat di
" prêsters di sabbath yn di timpel sceine ind
6 " lykwol onscildich binne? Mar ik sizz' jimme,

" dat hjir hwette gréaters as di timpel foár jimme
7 " stiet. Mar as jimme witen hiene hwat it is,
" 'Ik wol barmhertigheid ind nin offerhande;'
" jimme scoene di onscildige naet oerdield hawwe.
8 " Want di soan fen di minsce is héar fen di
" sabbath.' "

9 Jesus nou dærwei ind fjirder géande kaem yn
10 hjar synagoge; ind hen, dær wier ien man, dy ien
forthoárre hân' hie', ind hja fréaggen him ind
seinen, " Stiet it fry om op sabbathdagen to
" genæzen?" *om ien biscildiging tsjin him to*
11 *finen*. Hy nou sei tsjin hjar, " Hwat man is dær
" onder jimme, dy ien inkel sciep het, ind as dat
" op ien sabbathdei yn ien féart falt, naet tataeste
12 " ind it dær uwtthille scil? Ind ho héach stiet
" ien minsce naet boppe it sciep? Sa meye men
13 " op sabbathdagen eák goeddwaen." Do sei hy
tsjin di man, " Stek dyn hân' uwt;" ind hy stiik
hjar uwt, ind hja waerd krekt sa geef as di oare.
14 Di Farisieuwen dær op ta it huws uwtgéande
bileinen rie' tsjin him, ho hja him deye scoenen.
15 Do Jesus dat fornaem is hy dær weitein, ind

hiele scaren folggen him, ind hi genæsde hjar alle-
16 geárre, mar hy lei hjar mei hirde wirden op, dat hja
17 him naet ruchtber meitse scoenen; dat neikomme
scoe', hwat spritsen is throch Jesajas, di profeet,
18 sizzende, "Sjoch, myn feint, dy ik ta my naem,
" myn léafling, dær myn siele hjar lust oan het: ik
" scil myn gaest op him sette, ind hy scil myn
19 " léar di heidenen forkundigje. Hy scil naet
" iggewjerje ind naet geye; nimmen scil syn
20 " stimme eák op di strjitte heárre. Hy scil it
" kniesde reid naet brekke; it rikjende pichke
" naet uwtdompe, ta hy di léare wech-inde-weêr
21 " mei seinepreal uwtspraet het. Ind sa scille di
" heidnen yn syn namme hoapje."
22 Do waerd dær ien by him brocht, dy fen ien
quéade gaest riden beide blyn' ind doaf wier, ind
hy holp him, sa dat di stomme wer spriik ind
23 séach. Ind al di scaren stienen forsteld ind
24 seinen, "Is dit Davids soane naet?" Mar di
Farisieuwen dit heárende seinen, "Hy jagget di
" dîwels naet uwt as throch Beëlzebul, it haed fen
25 " di dîwels." Mar hy hjar uwtfynsels kennende sei

tsjin hjar, "Elts keningryk, dat tsjin himsel's
" fordield is, fornielt him sel's, ind eltse sted oaf
" huws, dat tsjin him sel's fordield is, scil him
26 " naet stéande hâlde. As den di satan di satan
" bant den stiet hy tsjin him sel's. Ho scil syn
27 " ryk him den stéande hâlde? Ind as ik throch
" Beëlzebul di dîwels ban, throch hwa banne
" jimme soánnen hjar den? Dy scille dærom
28 " jimme rjochters wæze. Mar as ik throch Goads
" gaest di dîwels ban den is it keningryk Goads
29 " ta jimme komd. Oaf ho ken immen yn it huws
" fen ien wriggert komme ind syn huwsrie' stelle,
" as hy di wriggert foároaf naet boun het? Want
30 " den ken hy syn huws bistelle. Hwa naet mei
" my is is tsjin my, ind hwa naet mei my gæret
31 " dy forquistet. Dærom sizz' ik jimme, eltse
" suwne ind laster scil di minscen forjown wirde,
" mar di laster tsjin di gaest scil di minscen naet
32 " forjown wirde. Ind as immen ien wird sprekt
" tsjin di soan fen di minsce, dat scil him forjown
" wirde, mar sa hwa sprekt tsjin di hillige gaest,
" dat scil him like min yn dizze as yn di

33 " takommenne ieu forjown wirde. Jimme matte,
" oaf oannimme dat di béam goed ind di frucht
" goed is, oaf oannimme dat di béam ondoagensk
" ind di frucht ondoagensk is: want uwt di
34 " frucht wirdt di béam kend. Slangenbrod! ho
" kenne jimme goede dingen sprekke, dær jimme
" selme ondoagensk binne? Want hwær it hert
35 " fen oerrint dær sprekt di muwle fen. Di goede
" minsce hellet uwt di goede scat fen it hert
" goede dingen foár di thried, ind di forkeerde
" minsce hellet uwt di forkeerde scat forkeerde
36 " dingen foár di thried. Mar ik sizz' jimme, dat
" di minsce fen elts oenfoech wird, dat hy spritsen
" het, yn di dei fen it oárdiel rekkenscip dwaen
37 " scil. Want uwt dyn wirden scilste rjocht-
" firdige ind uwt dyn wirden scilsthou eák
" oerdield wirde."
38 Do bigoanen jinnige fen di scruftgeléarden
ind di Farisieuwen mei him to praten sizzende,
" Master, wy woenen wol ien woenderteiken fen
39 " jou sjæn." Mar hy anderde ind sei tsjin hjar,
" It ondoagensce ind oerhuórrige scâi fréaget om

" ien woenderteiken, ind hjar scil nin oar teiken
" jown wirde as it teiken fen Jonas di profeet.
40 " Want lyk as Jonas thrye dagen ind thrye
" nachten yn di béalch fen di walfisk wier, sa scil
" di soan fen di minsce thrye dagen ind thrye
41 " nachten yn it hert fen di ierde wæze. Di
" mannen fen Ninive scille yn it oardiel opstéan
" mei dit scâi ind hja scille it oerdielje: hja
" ommers hawwe hjar bikeerd op it preekjen fen
42 " Jonas, ind, hen, mear as Jonas is hjir. Di
" keninginne fen it suwden scil yn it oardiel mei
" dit geslacht opstéan ind it oerdielje, want hja is
" fen di uwteinen fen di ierde komd om di
" wysheid fen Salomon to heárren, ind hen, méar
43 " as Salomon is hjir. As di onsuwere gaest uwt
" di minsce gien is dormt hy om yn thoárre
44 " fjilden siikjende ræst, ind hy fynt hjar net. Den
" seit hy, 'Ik scil weromgéan yn myn huws dær
" ik uwtgien bin; ind kommende fynt hy it
45 " leech, scjinmakke ind oppronke. Den giet hy
" wei ind bringt sawn oare gaesten mei noch
" ondoagenscer as hy sel's, ind yngéande weinje

" hja dære; ind it læste fen dy man is minder
" as it éarste. Sa scil it eák mei dit ondoagensce
" scâi géan."
46 Do er noch spriik mei di scaren, hen, syn
mem ind broárren stiehen buwten di kring ind
47 woenen him to wird komme. Do sei immen tsjin
him, "Hen, jins mem ind broárren stéane dær
48 " buwten ind siikje jou to sprekken." Mar hy
anderjende spriik tsjin him, dy it sei, "Hwa is
49 " myn mem, ind hwa binne myn broárren?" Ind
hy syn hân' uwtstekkende oer syn léarlingen
spriik, "Sjoch dær myn mem ind myn broárren:
50 " want sa hwa it hjitten docht fen myn heit dy
" yn di himelen is, dy is myn broar, ind sister,
" ind mem."

## XIII.

1 JESUS yn dy tiid ris uwt huws géande gong
2 sitten by di séaswâl; ind gréate héapen folk
scoállen om him hinne, sa dat hy yn ien fartucch
stapte ind dær sitten gong, ind di hiele scare
3 stie' op di seaswâl. Hy nou spriik ien bulte tsjin

4 hjar yn likenissen, sizzende, "Hen, ien sjidjer
"gong uwt om to sjidjen; ind as hy sjidde foel
"ien party fen it sied by di wei, ind di fuwgels
5 "kamen ind ieten dat op. Ind ien party oar
"foel op stjinnige pléatsen, hwære it naet folle
"ierde hie'; ind it gong mei ien amery op, omdat
6 "it nin djipte fen ierde hie', mar as di sinne
"opkomd wier sa is it forbarnd, ind omdat it
7 "nin wirtel hie' is it forthoárre. Ind ien party
"oar foel yn di thoárnen, ind di thoárnen
8 "woechsen op ind smoarden it. Mar ien party
"oar foel yn di goede ierde ind joech frucht, dat
"iene hoendert-, dat oare tsantich-, ind dat oare
9 "thritich-fâld. Hwa éaren hat om to heárren,
"di harkje!"
10 Di léarlingen him dærop oanrinnende seinen,
"Hwærom sprekke jy tsjin hjar yn likenissen?"
11 Hy nou anderjende sei tsjin hjar, "Omdat it
"jimme jown is di geheimnissen fen it keningryk
"fen di himelen yn to sjæn, mar hjar is dat net
12 "jown. Want hwa hat dy scil jown wirde, ind
"hy scil oerfloed habbe; mar hwa naet hat fen

13 " him scil nomd wirde eák hwat hy hat. Dærom
" sprek ik yn likenissen tsjin hjar, omdat hja
" sjænde naet sjæne ind heárrende naet heárre ofte
14 " forstéane. Mei hjar komt den di foársizzinge fen
" Jesaijas nei as hy sprekt, 'Mei jimme éaren
" scille jimme it heáre ind dochs naet forstéan, ind
" sjænde scille jimme sjæn, mar it naet mierk
15 " bite. Want it hert fen dit folk is doafhuwdich
" wirden, ind mei di éaren binne hja hirdheárrich
" wirden, ind hjar éagen hawwe hja taknypt, dat
" hja altemets mei di éagen naet sjæn mochten
" ind mei di éaren heárre, ind mei it herte
" forstéan, ind hja hjar bikeerje, ind ik hjar
16 " genæzje.' Mar jimme éagen binne sillich
" omdat hja sjæne, ind jimme éaren omdat
17 " hja heárre. Siker sonk sizz' ik jimme, dat
" ien bulte profeten ind rjochtfirdigen fjirke
" habbe om to scoagjen, hwat jimme loakje, ind
" hja hawwe it naet sjoen; ind om to heárren
" hwat jimme heárre, ind hja hawwe it naet
18 " heárd. Jimme nou harkje oer di likenis fen di
19 " sjidjer. Sa hwa den it wird fen it keningryk

" heárt ind it naet forstiet, di quéade komt ind
20 " scuórt it sjidde wer uwt syn hert wei. Dat is
" hy, dy lâns di wei sjiddet. Hwa op stjinnige
" pléatsen bisjidde is, dat is hy, dy it wird heárt
21 " ind it rimpen mei blydscip oannimt; lykwol het
" it nin wirtel scetten ind it is mar foár ien tiid;
" want as dær fordrukkinge oaf forfolginge komt
22 " om it wird, stjit hy him dær anstons oan. Dy
" yn di stikels bisjidde waerd dat is hy, dy it
" wird heárt, mar di soárgen fen di wrâld ind di
" forlieding fen di rykdom smoart it wird, ind it
23 " wirdt geld. Dy dærtsjin op bæste groun
" bisjidde waerd, dat is hy, dy it wird heárt ind
" it forstiet; sa'n ien jouwt frucht ind draecht, di
" iene hoendert-, di oare tsextich-, ind wer ien
" oaren thritich-fâld."
24 Hy hat hjar ien oare likenisse foárlein
sizzende, " It keningryk fen di himelen is lyk
" ien man, dy bæst sied sjiddet op syn lân;
25 " mar wylst di lju' sliepe komt syn fynne ind
" sjiddet onkruwd midz yn di hweet ind hy slôep
26 " wei. Do nou it graen bloide ind frucht bigoan

" to setten kaem it onkruwd eák foár di thried.
27 " Di feinten den nei di huwsman géande seinen
" him, ' Héar, hawwe jy nin bæst sied op jins lân'
" sjidde? Hwære hat it nou dat onkruwd wei?
28 " Dær hy hjar op sei, ' Dat het ien fyânnich man
" dien.' Do fréaggen hja him, ' Wolle jy eák dat
29 " wy hinnegéane ind it by eltsoar helje?' Hy
" sei, ' Né; want it onkruwd by ienoár heljende
" scoene jimme di hweet licht mei uwtluwke.
30 " Lit it beide mei eltsoar opwaexje oan di risptiid
" ta; ind yn di risptiid scil ik tsjin di sichters
" sizze, gærje nou éarst it onkruwd by ienoár,
" ind bynn' it yn bosken om it to forbarnen, mar
" ryd di hweet op ien héap yn di scuórre.'
31 Noch lei hy hjar ien oare likenisse foár: " It
" keningryk fen di himelen is lyk ien mosterd-
" sjidke, dat ien man nimt ind sjiddet yn syn
32 " groun. Dat nou is lytser as alle sjidden, mar as
" it opscetten is is it gréater as alle grienten ind
" it wirdt ien béam, dær di fuwgels fen di himel
" op tafléane ind yn syn tuwken næstelje hja."
33 Noch sei hy hjar ien oare likenisse, " It kening-

" ryk fen di himelen is lyk ien stik soerdâi, dat
" ien wiif naem ind bekniip it yn thrye lepsens
" moal ta it allehiel trochsuórre wier."
34 Dat spriik Jesus allegeárre yn likenissen tsjin
di scaren, ind sonder likenissen spriik hy néat
tsjin hjar, dat it sizzen fen di profeet neikomme
35 scoe' as hy sprekt, " Ik scil myn muwle mei
" likenissen iepenje: ik scil uwtbringe hwat fen
" di foendeárringe fen di wrâld forholen wier."
36 Do liet Jesus di scaren geán ind hy stôep yn
huws. Mar di léarlingen kamen by him sizzende,
" Lizz' uws di likenisse fen it onkruwd op it
37 " boulân' uwt." Ind hy anderjende sei tsjin hjar,
" Dy dat bæste sied sjiddet is di soan fen di
38 " minsce. It boulân' is di wrâld. Dat bæste
" sied binne di soánnen fen it keningryk. It
39 " onkruwd binne di soánnen fen di quéade, ind
" di fynne, dy it sjiddet, is di dîwel. Di risptiid
" is it einbisluwt fen di wrâld. Di sichters binne
40 " di ingels. Lyk as nou it onkruwd by eltsoar
" helle ind mei fjoer forbarnd wirdt, sa scil it
41 " cák wæze by it uwtein' fen di wrâld. Di soan

" fen di minsce stjoert syn ingels uwt, ind hja
" scille alle fortokkers ta it quea', ind dy quea'
42 " dwane, uwt syn keningryk by eltsoár swylje ind
" dy yn di uwn mei fjoer smite. Dær scil wæze
43 " gekryt ind knarsinge fen di tosken. Den scille
" dy rjochtfirdigen lyk as di sinne uwtscitterje
" yn it ryk fen hjar heit. Dy éaren het *om to*
44 " *heárren* dy heárre. It keningryk fen di himelen
" is lyk ien scat dy weistoppe is yn ien stik lân,
" dy immen fynt ind forholen hâldt; ind fen
" blydscip giet hy wei, forkéapet al hwat hy het
45 " ind kéapet dat stik lân. Alwer is it keningryk
" fen di himelen lyk ien kjepman, dy sîket om
46 " fine pearels, ind dy íén finende fen di heachste
" wirde al forkéapet hwat hy hat ind dy pearel
47 " kéapet. Alwerom is it keningryk fen di
" himelen lyk' as ien seine, dy yn séa uwtsmiten
" wirdt ind fen âlderlei soarte by ienoár hellet,
48 " mar dy, as hja folroun is, di fiskers op it lân'
" slypje ind sitten géande er di goede fisken uwt-
" sciftje ind yn di binnen dwane, mar di kattefisk
49 " wye hja wei. Sa scil it wæze by it uwtein fen

" di wrâld. Di ingels scille komme ind sciftje
" di ondoagensce uwt it midden fen di rjocht-
50 " firdigen, ind wye hjar yn di uwn mei fjoer.
" Dær scil wæze gescriem ind knersinge fen di
51 " tosken." *Jesus sei tsjin hjar,* " Forstéane
" jimme, dat allegeárre?" hwærop hja seinen,
52 " Ja, *Heare.*" Ind hy sei tsjin hjar, " Elts
" scruftkindige, dy léard het foár it keningryk
" fen di himelen, is lyk ien huwsbaes, dy âld ind
" ny uwt syn spyskéamer foár den dei hellet."
53 It barde nou, as Jesus dizze likenissen ten
54 ein' hie', dat hy dær weigong; ind kommende
yn syn âlders sted léarde hy hjar yn hjar
synagogen, sa dat it hjar binydde ind hja
seinen, " Hwære het dizze dy wysheid ind dy
55 " woenderkreften fen dinne? Is hy naet di soan
" fen di timmerman, ind hjit syn mem net Marya,
" ind syn broárren naet Jacobus ind Joseph ind
56 " Simon ind Judas? Ind syn sisters binne
" dy allegeárre naet onder uws? Hwær fen is
57 " dizze den dat alles oanwâid?" Ind hja séagen
him mei scéane éagen oan; mar Jesus sei tsjin

hjar, "Ien profeet is néarne hosk as yn syn eigen
58 "lân' ind huws." Ind om hjar wanléauwe het
hy dær nin bulte woenderkreften dien.

## XIV.

1 OM dy tiid hinne heárde Herodes, dy fjouwer-
2 foárst, di mare fen Jesus, ind hy sei tsjin syn
hoawelingen, "Dat is Joännes, di doaper! Hy is
"wekke uwt di déaden, ind dærom wirkje dizze
3 "woenderkreften yn him." Herodes ommers hie'
hannen oan Joännes slein ind him knewelle yn di
finsenisse om Herodias, it wiif fen syn broar
4 *Filippus.* Joännes ommers hie' tsjin him sein,
5 "It stiet jou net fry hjar to hawwen." Ind fen
sins om him fen kant to holpjen doárste hy naet
6 om it folk, dat him foár ien profeet houde. Mar
do di jirdei fen Herodes fierd waerd dounsse di
dochter fen Herodias yn it midden, ind Herodes
7 hie' nocht oan hjar, hwærom hy hjar mei ien eed
tasei, dat hy hjar al jaen scoe', hwat hja eák
8 éaskke. Hja nou, dy it foároaf fen hjar mem

ynstitsen wier, sei, "Jouw my hjir di holle fen
9 "Joännes di doaper op ien itenspanne." Di
kening nou bisauwwe, mar om di éden ind it
selscip, dat mei iet, hjitte hy om it hjar to jaen,
10 ind er ien op âstjoerende liet hy Joännes yn di
11 finsenisse onthaden. Ind di holle fen him waerd
op ien itenspanne brocht ind oan di faem jown.
12 Syn léarlingen nou dær op takommende namen it
lyk wei ind bidobben it; ind hja gongen hinne
13 ind brochten er Jesus tynge fen. Mar Jesus dat
heárrende gong dær mei ien fartuech wei nei ien
oenbiwenne oarde yn syn jinlikheid. Ind di scaren
dat heárrende binne him uwt di stedden to foet
folge.

14 Do Jesus dærnei foár den dach kaem séach
hy ien gréate scare ind krigge ynnerlik meilyen
mei hjar ind genæsde di kerbintigen onder hjar.
15 Do it begoan to jounjen kamen syn léarlingen by
him sizzende, "Yn dizze krite wenje nin minscen,
"ind di uwre is al forroun; lit it folk dærom
"géan, dat hja yn di buórren géane om iten foár
16 "hjar to kéapjen." Mar Jesus sei tsjin hjar, "It

" is naet nedich dat hja weigéane; jouw jimme
17 " hjar to iten." Mar hja seinen tsjin him, " Wy
" hawwe hjir néat as fiif breaën ind twa fisken."
18 Ind hy sei, " Bring my dy hjir." Ind do hy it
19 folk hjitten hie' om op it gærs sitten to géan,
naem hy dy fiif bréaën ind dy twa fisken, ind
opsjænde nei di himel seynde hy; ind do hy di
bréaën britsen hie' joech hy dy oan di léarlingen,
20 ind di léarlingen oan di scaren. Ind hja ieten
allegeárre ind krigen hjar biderf, ind di oer-
scettene brokken, tolef kuórrenfol, namen hja
21 wei. Dy dær iten hienen wierne yn tal sa
hwat fiifthuwzen manlju' buwten di froulju' ind
di bern.
22 Fuórt nou dærop stie' hy syn léarlingen oan
om oan boart to géan ind foáruwt nei di oare wâl
to farren; hy scoe' onderwiles di scaren uwt
23 eltsoar géan litte. Do er nou dy scaren uwt
eltsoar géan litten hie' kléau hy op di berch om
yn syn jinlikheit to bidden, ind do dy joun fallen
24 wier siet er dær allinne. It scip, al midden yn
séa, waerd danich fen di wéagen tanteárre; want

25 it hie' yn di wyn'. Mar om di fjirde wacht fen
di nacht hinne kaem hy kuyerjende op di sea by
26 hjar. Ind di léarlingen him op séa sjænde
omkuyerjen wierne wakkere forheerd ind seinen,
" It is ien scynsel." Ind hja lieten ien gjalp fen
27 scrik. Mar Jesus spriik hjar anstons ta ind sei,
" Wæs goed to moede; ik bin it; wæs naet
28 " éang." Petrus nou him anderjende sei, " Héare,
" as jy it binne, hjit den dat ik op di wéagen ta
29 " jou kom." Ind Jesus sei, " Kom!" Ind
Petrus uwt it scip stappende kuyerde op di
30 wéagen om by Jesus to kommen. Mar sjænde di
hirde wyn' waerd hy éang, ind sa as hy bigoan
to sinken roap hy luwd, " Héare, holpje my."
31 Ind Jesus anstons syn hân tarikkende griip him
ind sei tsjin him, " Lytstrouwjende! Hwærom
32 " waerdsthou twifelmoedich?" Ind do hja yn it
33 scip stôepene gong di wyn' lizzen. Mar hja dy
yn it scip wierne gongen hinne ind foelen mei it
eánsicht foár him op di groun' sizzende, " Jy
" binne yn wjirheid Goads soan."
34 Do hja nou oerféarn wierne kamen hja yn di

35 sted Gennesaret, ind di ljouwe fen dy pléats dat
oan di wyt kommende habbe er yn di omlizzende
kriten oeral tynge fen stjoerd, dy dærop alle
36 kerbintigen ind sîken ta him brochten, ind him
béanen, dat hja allinne mar di stems fen syn
tabbert oanreitse mochten; sa hwa er nou oan
roarden betterren.

## XV.

1 DO kamen di scruftgelearden ind Farisieuwen
2 fen Jeruzalem by Jesus sizzende, "Hwærom
" oertredde jins léarlingen di ynstellingen fen di
" âlden? Want hja grobbelje hjar hannen net as
3 " hja ien stik bréa' ite." Mar hy anderde ind sei
hjar, "Ind hwærom oertredde jimme it gebod fen
4 " God om jimme eigene ynstelling? Want God
" het spritsen, ' Earje dyn heit ind mem,' ind
" noch' ris, ' Hwa heit oaf mem forflokt dy stjeárre
5 " di déad.' Mar jimme sizze, ' Hwasthou fen my
" winne scoeste wæzz' ien timpelgifte,' ind hy scil
6 " syn heit ind syn mem naet éarje. Ind sa habbe
7 " jimme it gebod fen God to njette dien. Scyn-

" hilligen! Jesajas het it moai fen jimme pro-
8 " feteárre sizzende, 'Dit folk éaret my mei di
" lippen, mar hjar hert hâldt him fier fen my.
9 " Mar it is forgeefs, dat hja my foréarje, ind wiles
" léaringen léare, dat ynstellingen fen minscen
10 " binne." Dærop di scaren ta him roppende
11 sei hy, " Heár ind forstéan! Hwat di muwle
" yngiet ontreinicht di minsce naet, mar hwat di
12 " muwle uwtgiet dat ontreinicht him." Do kamen
*syn* léarlingen by him ind seinen, " Wite jy wol
" dat di Farisieuwen op it heárren fen jins wirden
13 " danich ergerd binne?" Mar hy anderde hjar
ind sei, " Eltse plant, dy myn himelsce heit naet
14 " plante het, scil roid wirde. Lit hjar bljouwe.
" It binne bline lieders fen di blinen; mar as
" di blinen di blinen liede truwzelje hja beide yn
15 " di sléat." Petrus dærop it wird fetjende sei
tsjin him, " Lizz' uws dy likenisse erris uwt."
16 Hy sei, " Binne jimme eák noch sa onbigripelik?
17 " Bigripe jimme naet, dat alles hwat di muwle
" yngiet, nei it liif tsjocht ind op it huwske lege
18 " wirdt? Mar hwat di muwle uwtgiet komt

" uwt it herte op, ind dat makket di minsce
19 " onhuer. Want uwt it herte komme op tsjoede
" uwtfynsels, deáslaggen, oerhoer, huórkery,
20 " thjeaften, falsce tugenissen, lasteringen. Dy
" binne it dy di minsce smoárch meitse, mar mei
" hannen to iten, dy net grobbele binne, dat
" makket di minsce naet smoárch."
21 Jesus den dær weigéande is nei di oarden fen
22 Tyrus ind Sidon tein. Ind hen, ien Kanansk wiif
uwt dy kriten kommende jammerre *him tsjin*
sizzende, " Héare, Davids soane, erbarmje jou o'er
" my. Myn dochter wirdt onhjirmlik riden fen
23 " ien quéade gaest." Mar hy anderde hjar nin
wird. Syn léarlingen nou by him kommende
stienen him oan sizzende, " Meitse jou fen hjar
24 " oaf; hja guwlt uws efter nei." Mar hy
anderde ind sei, " Ik bin naet uwtstjoerd as nei
25 " di forlerne sciep fen it huws Israëls." Mar hja
him bykommende foel op it eánsicht foár him del
26 ind sei, " Héare, holpje my!" Dær hy op
anderde ind sei, " Men meye di bern it bréa' naet
27 " onthâlde ind wye it foár di hontsjes." " Dat is

" sa, héare," sei hja wer, " mar di hontsjes ite
" eák fen di kromkes, dy fen di tafel fen hjar
28 " bazen falle." Do anderde Jesus ind sei hjar,
" O wiif, gréat is dyn geléauwe: dy barre hwas-
" thou sa jern woe'ste!" Ind fen dy uwre oaf
oan wier hjar dochter better.

29 Ind Jesus dær weigéande kaem by di séa fen
Galilea ind kliuwende op ien héage therp gong hy
30 dær sitten. Ind gréate fleten folk kamen ta him
by hjar habbende manken, stommen, blinen,
lammen, ind soks ien bulte oaren, ind hja leinen
hjar foár syn fuótten del. Hy nou makke hjar
31 better, sa dat it folk forsteld stoe' sjænde di
stommen sprekken, di lammen mei friske lea' ind
di manken rjochtgéande ind di blinen sjænde.
Hja forhéarlikken eák di God Israëls.

32 Mar Jesus syn learlingen by him roppende sei
tsjin hjar, " Ik haw ynnerlik meilyen mei dat folk,
" dy nou al sont thrye dagen by my bljouwe ind
" net to iten hawwe. Om hjar nou nochteren
" géan to litten sa wol ik nact; want den falle
33 " hja noch flou onder weis." *Syn* léarlingen

lykwol seinen tsjin him, " Hwær krye wy yn ien
" oenbewenne pléats sa folle bréaën fen dinne,
" dat wy sa'n gréate scare hjar biderf jaen
34 " kenne?" Hwærop Jesus tsjin hjar sei, " Ho
" folle breaën hawwe jimme?" Hja seinen sawn
35 ind ien mannich fiskjes. Do hjitte hy di scaren
36 op di groun del to fallen, ind di sáwn breaën ind
di fisken nimmende seynde hy se, ind briik se, ind
joechse oan di léarlingen, ind di léarlingen wer
37 oan di scaren. Ind hja ieten allegeárre ind
krîgen hjar biderf, ind fen di oerbleaune biten
ind brokken namen hja sawn folle kuórren mei.
38 Dy dær ieten wierne yn tal fjonwer-thuwzen
39 manlju' buwten di froulju' ind bern. Ind do hy di
scaren géan litten hie' stoep hy yn it scip ind
kaem yn di krîten fen Magdala.

## XVI.

1 DÆRNEI di Farisieuwen ind Sadducieuwen
kommende om him to tantjen freaggen him, dat
hy hjar ien woenderteiken oan di himel sjæn litte

2 scoe'. Mar Jesus anderde ind sei, "As it jounet
"sizze jimme, moai waer; want di loft is réad."
3 "Ind moárns-ier is it, Hjoed min waer; dær is
"sa'n oenwarich réad oan di loft. Ho di loft him
"oanjouwt wite jimme wol to onderscieden, mar
4 "di teikens fen di tîden naet. It ondoagensce
"ind oerhuórrige scâi fréaget om ien woender-
"teiken, ind dær scil hjar nin oar teiken jown
"wirde as it teiken fen Jonas di profeet."
Dærmei hjar forlittende gong hy syn wei.
5 Do nou syn léarlingen oan di oare wâl kamen
hienen hja forgetten breaën mei to nimmen.
6 Jesus nou sei tsjin hjar, "Sjæn ta ind wachtje
"jimme foár it soerdâi fen di Farisieuwen ind
7 "Sadducieuwen." Mar hja riddeneárren onder
ienoár sizzende, "Wy habbe nin breaën mei-
8 "nomd." Ind Jesus dat mierkende sei, "Hwat
"riddeneárje jimme onder ienoár, lytstrouwige,
9 "dat jimme nin bréaën meinomd habbe? Thinke
"jimme den nearnze om? oaf huwget it jimme naet
"fen di fiif bréaën foár di fiifthuwzen man, ind ho
"folle kuórfollen jimme noch meinomd hawwe?

10 " Oaf fen di sawn bréaën foár di fjouwerthuwzen
" man, ind ho folle itenskuórfollen jimme mei-
11 " nomd hawwe? Bigripe jimme dan naet, dat ik
" naet tsjin jimme spriik oer di breaën? Ik sei
" om jimme to wachtjen foár it soerdâi fen di
12 " Farisieuwen ind di Sadducieuwen." Do bi-
grîpen hja dat hy naet sein hie' om hjar to
wachtjen foár it soerdâi fen di breaën, mar foár di
léare fen di Farisieuwen ind Sadducieuwen.
13 Jesus dærop kommende yn di streken fen
Filippi-Cæsarea freagge syn léarlingen sizzende,
" Hwa sizze di ljoue dat di soan fen di minsce
14 " is?" Hwærop hja anderden, " Jinnige sizze
" fen Joannes di doaper, oaren fen Elijas, oaren
15 " wer fen Jeremijas oaf ien fen di profeten." Hy
sei tsjin hjar, " Mar hwa sizze jimme dat ik bin?"
16 Simon Petrus nou anderde ind sei, " Jy binne di
17 " Christus, di sóan fen di libbende God." Hwærop
Jesus anderjende tsjin him sei, " Loksillich
" bisthou, Simon Bar-jona! Want flæsk ind
" bloed het dy dat naet ynjown, mar myn heit dy
18 " 't yn di himelen is. Eák sizz' ik dy dasthou

" biste Petrus (stjinrotse) ind op dy stjinrotse
" scil ik myn gemeinte bouwje, dat di doárren
19 " fen di hol hjar naet oermasterje kenne. Ind ik
" scil dy di kâyen fen it keningryk fen di himelen
" jaen, ind hwasthou bine scilste op ierde dat scil
" boun wæze yn di himelen: ind hwasthou los-
" makkeste op ierde dat scil losmakke wæze yn di
20 " himelen." Do het hy it syn léarlingen forbéan
om it nimmen to sizzen, dat hy *Jesus* di Christus wier.
21 Fen dy uwre oan bigoan Jesus syn léarlingen
uwttoduedjen dat hy nei Jeruzalem ta moast ind
folle lye fen di âldermans ind haedprêsters ind
scruftgeléarden, ind déad makke wirde, ind op di
22 thredde dei wer opstéan. Dærop Petrus him
eármkjende bekibbe ind sei, " Wæzz' jou selfs
" genedich, héar! Dat mat jou néa oerkomme."
23 Mar hy oars wirdende sei tsjin Petrus, " Scéar dy
" fen my, forlieder! Dou biste my ien stroffel-
" blok; want dou thinkste naet om di dingen fen
" God, mar di minscen."
24 Do sei Jesus tsjin syn léarlingen, " As immen
" efter my oangéan wol dy mat him selfs forsaekje;

" ind syn kruws op him nimme ind my folgje.
25 " Want dy syn libben biwarje wol dy scil it
" forlieze, mar sa hwa it libben om my forliest dy
26 " scil it fine. Want hwat holpt it di minsce, dat
" hy di wîde wrâld wint, mar scéa lyt oan syn
" libben? Oaf hwat losjild scil di minsce jaen
27 " foár syn libben? Want di soan scil yn di
" héarlikheid fen syn heit komme mei syn ingels,
28 " ind den scil hy elts leánje nei syn dwaen. Siker
" sonk sizz' ik jimme, hjir stéane jinnige, dy di
" déa' naet smeitse scille foár dat hja di soan fen
" di minsce kommen sjæne yn syn keningryk."

## XVII.

1 NEI seis dagen naem Jesus Petrus ind Jacobus
ind Joännes syn broar mei him ind laette hjar op
2 ien héage berch yn di jinsomheid. Dær foroarre
syn gedaente foár hjar éagen, ind syn throánje
teisterre lyk as di sinne; eák syn kléan waerden
3 blank as it ljocht. Ind hen, Moses ind Elijas
4 forscynden hjar peteárjende mei him. Petrus

nou it wird opnimmende sei tsjin Jesus, " Héare,
" it is hjir scoan foár uws to wæzen; as it jou
" bileáft, scil ik hjir thrye tinten meitse, ién foár
" jou, ind ién foár Moses, ind foár Elijas ién."
Wylst hy noch spriik, hen, ien helljochte wolke striik
5 om hjar hinne, ind hen, ien stimme uwt dy wolke
sizzende, " Dit is myn soan, myn ljéafling, dær ik
6 " myn gefallen yn haw; harkje nei him." Ind di
léarlingen dat heárrende foelen op hjar eánsicht
7 del ind forbouwereárren wakker. Ind Jesus nei
hjar ta géande rekke hjar oan ind sei, " Stéan op
8 " ind wæzz' naet éang." Mar hjar éagen opslaende
9 séagen hja nimmen as Jesus allinne. Hja dærmei
di berch delgéande het Jesus it hjar oplein
sizzende, " Forhelje dit gesicht oan nimmen foár
" dat di soan fen di minsce uwt di déaden opstien
10 " is." Ind syn léarlingen fréaggen him, " Ho
" kenne di scruftgeléarden dochs sizze, dat Elijas
11 " éarst komme mat?" Ind hy anderde ind sei,
" Elijas komt *éarst* ind scil alles wer to rjochte
12 " bringe. Ind ik sizz' jimme dat Elijas al komd
" is, mar hja hawwe him naet kend, ind hja habbe

" mei him dien hwat hja woenen. Liker wîze
" scil eák di soan fen di minsce fen hjar to lyen
13 " hawwe." Do bigrîpen di léarlingen, dat hy
hjar fen Joannes di doaper spritsen hie'.
14 Dærop nei it folk géande sa kaem dær ien
man by him, dy *foár him* delknibbelle ind sei,
15 " Héare, haw meilyen mei myn soan; want hy is
" moánnesiik ind mat onhjirmlik lye. Jamk falt
16 " hy yn it fjoer ind jamk yn it wetter. Nou hab
" ik him by jins léarlingen brocht, mar hja
17 " koenen him naet genæze." Do anderde Jesus
ind sei, " O onléauwich ind forwrongen scâi! Ho
" lang mat ik noch by jimme wæze? Ho lang
" mat ik jimme drage? Bring him my hjir."
18 Ind Jesus biscrobbe him, ind di quéade gaest gong
uwt him, ind it bern wier fen dy uwre oaf wer
19 genæzen. Do di léarlingen ta Jesus kommende
seinen him biside, " Hwærom koenen wy him
20 " er naet uwtréagje?" Ind hy sei hjar, " Om
" jimme ongeléauwe. Siker sonk sizz' ik jimme,
" as jimme ien geléauwe hiene as ien mosterd-
" sjidke, jimme scoene tsjin dizze berch sizze,

" 'Géan hjir wei dær hinne,' ind hy scoe' hinne-
" géan, ind néat scoe' jimme ondwaenlik wæze.
21 " Mar dit slach fen gaesten ken net weiréage
" wirde as throch bidjen ind fæstjen."
22 Wylst hja Galilea op ind del-gongen sei Jesus
tsjin hjar, " Di soan fen di minsce scil yn di
23 " hannen fen di minscen oerlieuwere wirde, ind hja
" scille him deye, ind op di thredde dei scil hy wer
" opstéan." Do wieren hja wakker forhoeke.
24 Do hja yn Capernaum gongen kamen di
ontfangers fen di didrachmen by Petrus ind seinen,
" Jimme master bitellet dy di didrachmen net?"
25 Ind do hy yn huws gien wier kaem Jesus him
foar sizzende, " Hwat thinkt dy, Simon? Di
" keningen fen di wrâld, fen hwa nimme hja
" tollen oaf scatting? Fen hjar soánnen oaf fen
26 " di freámden?" *Petrus* sei tsjin him " Fen di
" freámden." Hwær Jesus op sei, " Di soánnen
27 " binne dos fry: mar om hjar uws naet tsjin to
" meitsen géan dou nei séa, smyt di angel uwt,
" ind nim di éarste fisk dysthou ophelleste ind
" syn bek iepenjende scilsthou ien stater-stik

" fine: nim dat ind jouw it hjar foár dy ind
" foár my."

## XVIII.

1 OP dy sel'de uwre kamen di léarlingen by
Jesus sizzende, " Hwa is dochs di gréatste yn it
2 " keningryk fen di himelen?" Ind *Jesus* ien bern
by him roppende sette it yn it midden fen hjar
3 del ind sei, " Siker sonk sizz' ik jimme, as jimme
" naet foroarje ind lyk as dat berntsje wirde,
" kenne jimme yn it keningryk fen di himelen
4 " allehiel naet komme. Hwa him nou dimmen
" deljouwt lyk as dat berntsje is di gréatste yn it
" keningryk fen di himelen. Ind hwa ién sa'n
6 " berntsje om my opnimt dy nimt my op. Hwa
" dærtsjin ién fen dizze lytsen, dy 't yn my
" léauwe, ta ien strukelblok wirdt, it wier him
" nutter dat him ien mounlestien om di nekke
" boun wier ind hy forsonken yn it djipste fen
7 " di séa. Wé di wrâld om di stroffelblokken!
" Stroffelblokken, ja, matte dær nedich komme,
" mar wé dy minsce throch hwa it stroffelblok

8 " komt. As dyn hân' oaf dyn foet dy ien strof-
" felblok is kap him oaf ind wye him fen dy:
" want it is dy better dasthou mank oaf biheind
" yn it libben gieste as dasthou mei twa hannen
" ind twa fuótten yn it ieuwige fjoer keild
9 " wirdste. Eák as dyn éach dy ien stroffelblok
" is luwk it uwt ind wye it fen dy. It is dy
" better dasthou mei íén éach ta it libben yngieste
" as dasthou mei twa éagen yn di geënna fen it
10 " fjoer keild wirdste. Sjæn ta dat jimme naet
" íén fen dizze lytsen forsmaedje. Want ik sizz'
" jimme, dat hjar ingels *yn di himelen* jimmer-wei
" di throánje fen myn heit, dy 't yn di himelen is,
11 " oanscoagje. *Want di soan fen di minsce is*
12 " *komd om hwat forlern wier to bihâlden.* Hwat
" thinkt jimme? As ien man hondert scjippen
" hie' ind íén dær fen fordwaelde, scoe' hy di
" njoggen-ind-njoggentich net op di bergen
" allinne litte ind weigéan om it fordwaelde to
13 " siikjen? Ind as hy it komt to finen, siker sonk
" sizz' ik jimme, dat hy om dat iene blîder is as
" om di njoggen-ind-njoggentich, dy 't naet for-

14 " dwaeld wierne. Sa wol myn heit yn di himelen
" naet, dat er íén fen dizze lytsen forlern giet.
15 "As dyn broar eák *tsjin dy* misdocht géan
" hinne ind biscrobje him twiske dy ind him
" allinne. As hy nei dy luestert hesthou dyn
16 " broar woun. Luestert hy net nei dy, nim yette
" íén oaf twa mei dy, omdat elts ding by di
" muwle fen twa oaf thrye getugen uwtmakke
17 " wirdt. As hy eák nei dizze naet luestert sizz'
" it oan di gemeinte. As hy eák naet nei
" di gemeinte luestert den wæzz' hy dy as
18 " ien heiden ind ien tolgærjer. Siker sonk sizz'
" ik jimme, sa hwat jimme bine scille op ierde dat
" scil boun wæze yn di himel; ind sa hwat jimme
" losmeitse op ierde dat scil los wæze yn di himel.
19 " Noch 'ris sizz' ik jimme, as er twa fen jimme op
" ierde oer ien ding iens binne om dat to
" fréagjen, dat it hjar gewirde scil fen myn heit
20 " dy 't yn di himelen is. Want hwære twa yn
" léauwe oan my by ienoár binne dær bin ik yn it
" midz fen hjar."
21 Petrus do by him kommende sei, " Héare, ho

"faek scil myn broar tsjin my misdwaen, dat ik it
22 "him forjaen mat? Ta sawnris ta?" Jesus
anderde him, "Net oan sawnris ta sizz' ik dy,
23 "mar oan santichris-sawn ta. Dærom wirdt it
"keningryk fen di himelen by ien kening forlike,
24 "dy mei syn hoaflju' oafrekkenje woe'. Do hy
"bigoan â-to-rekkenjen waerd dær ien scildner fen
25 "thuwzen talinten foár him brocht. Mar do dy
"néat hie' om to biteljen joech di héar bifel om
"him to forkéapjen mei syn wiif ind syn bern ind
"alles hwat hy hie', om sa ta syn jild to kommen.
26 "Di hoafman knibbeljende foel foár him op it
"eánsicht ind sei, '*Héare*, haw gedild mei my
27 "ind ik scil *jou* alles bitelje.' Di héar nou mei
"meilyen bigien het him ontslein ind him di scild
28 "sconken. Mar di hoafman weigéande foan íén
"fen syn mei-hoaflju', dy him hoendert denarien
"scildich wier, ind him oangripende makke him
"kel ind sei, 'Bitelje *my* wasthou my scildich
29 "biste.' Syn mei-hoafman dan *foár syn fuótten*
"delfallende smeekte him sizzende, 'Haw gedild
30 "mei my ind ik scil jou *alles* bitelje.' Mar hy

" woe' net, ind him di ræch takerende smiet hy
" him yn di gîzeling ta hy syn scild bitelle hie'.
31 " Syn mei-hoaflju' nou sjænde hwat dær foárfoel
" waerden throchlilts ind nei hjar héar géande
32 " leinen hja him alles bléat hwat dær barde. Do
" roap di héar him by him ind sei, ' Oendoagensce
" hóafman! Di hiele gréate scild hab ik dy
" sconken omdasthou er my om smeekt heste:
33 " téamme it dy naet om dy to erbarmjen oer dyn
" mei-hoafman lyk as ik my erbarme haw oer dy?'
34 " Ind di héar forgrimme joech him oer oan di
35 " cippiers ta hy *him* al syn scild âdien hie'. Sa
" scil myn himelsce heit jimme eák dwaen, as
" jimme elts syn broar net uwt jimme herten
" forjouwe."

## XIX.

1 IT barde nou as Jesus al dizze redenen bisletten
hie', dat hy uwt Galilea weitéach ind kaem oer di
2 Jordaen binnen di pjellen fen Judea. Gréate fleten
folk nou folggen him, ind hy genæsde hjar dær.

3 Eák di Farisieuwen kamen om him to tantjen
ind seinen *him,* " Mei ien *man* him sciede fen syn
4 " wiif om eltse reden?" Hy nou anderde ind sei
*hjar,* " Hawwe jimme naet læzen, dat di scepper
" fen di minscen hjar fen it begin oaf ta man ind
5 " wiif makke het? Ind dat hy sein het, ' Dærom
" scil di man heit ind mem forlitte ind syn wiif
" oanklewe ind di twa scille ta íén flæsk wæze,
6 " sa dat hja naet méar twa binne mar íén flæsk.
" Want hwat God oan ienoár knoate het dat mei
7 " di minsce naet sciede." Hja seinen tsjin him,
" Hwærom het Moses den hjitten om *hjar* ien
8 " sciedbrief to jaen ind wei to stjoeren?" Hy
sei, " Moses het jimme om di rouheit fen jimme
" herten tastien jimme froulju' wei to stjoeren,
9 " mar yn it bigin wier dat sa net. Nou sizz' ik
" jimme, hwa syn wiif weistjoert, ind net om
" oerhoer, ind ien oare trouwt, dat hy oerhoer
" docht, ind dy it scate wiif trouwt docht eák
10 " oerhoer." *Syn* léarlingen seinen tsjin him, " As
" it ding fen di man mei it wiif sa stiet is it
11 " better naet to hylkjen." Mar hy sei hjar

" Allegeárre kenne hja *dat* wird naet folbringe, as
12 " hwa dat jown is. Want dær binne sneinen, dy
" sa uwt it liif fen hjar mem to wrâld komme:
" dær binne eák sneinen, dy fen di minscen snein
" wirde, ind dær binne eak sneinen, dy hjar selfs
" snye om it keningryk fen di himelen. Hwa it
" bybringe ken dy bringe it by."
13 Do brochten hja bern by him, dat hy di
hannen op hjar lizze ind hjar seinje scoe', mar di
14 léarlingen bikibben hjar. Jesus sei lykwol, " Lit
" di berntsjes ta ind hinderje hjar naet om by my
" to kommen; want sokken heárt it keningryk
15 " fen di himelen." Ind do hy hjar di hannen
oplein hie' gong hy dær fen dinne.
16 Ind hen, dær kaem íén ta him ind sei,
" *Goede* master, hwat goed mat ik dwaen om it
17 " îwige libben to winnen?" Ind Jesus sei, " Hwat
" fréagesthou my nei it goede? Ien is allinne
18 " goed. Mar wolsthou ta it libben yngéan, hâld
" di geboden." Hy sei tsjin him, " Hokker?"
Ind Jesus sei, " Sa as, Dou scilste naet déaslaen.
" Dou scilste nin oerhoer dwaen. Dou scilste

M

" naet stelle. Dou scilste nin falsce tugenisse
19 " jaen. Earje *dyn* heit ind mem,' ind, 'Dou
" scilste dyn ewenminsce ljéafhabbe as dy
20 " selfme." Ꝥi jongfeint sei tsjin him, " Dat haw
" ik allegeárre *fen berns oaf* hâlden. Hwær sjit
21 " ik noch yn to koárt?" Jesus sei tsjin him,
" Asthou folmekke wæze wolste, géan hinne,
" forkéapje dyn habben ind dwaen ind jouw it
" oan di éarmen. Sa sciltsthou ien scat yn di
" himelen hawwe. Ind den kom hjir, folgje my."
22 Mar di jongfeint *dat wird* heárrende gong mis-
moedich wei; want hy hie' bulten jild ind
guód.
23 Do sei Jesus tsjin syn léarlingen, " Siker sonk
" sizz' ik jimme, it is slim foár ien rike om it
24 " keningryk fen di himelen yn to kommen. Noch
" ris sizz' ik jimme, it is ien kamiel maklikker
" throch it éach fen ien nidle to géan as ien rike
25 " yn it keningryk fen di himelen. *Syn* léarlingen
dat heárende wierne wakker ontdien sizzende,
26 " Hwa ken den bihâlden wirde?" Jesus it éach
nei hjar drâyende sei, " By minscen is soks

27 " oenmuwlk, mar by God is alles muwlk." Do
naem Petrus it wird op ind sei, " Hen, alles
" habbe wy forlitten ind jou folge. Ho scil it
28 " scil it mei uws géan?" Hwær Jesus hjar op
sei, " Siker sonk sizz' ik jimme, dat jimme, dy my
" yn di herberthe folge binne, as di soan fen di
" minsce op di troon fen syn héarlikheid sit,
" jimme eák sitte scille op tolef tronen rjocht
29 " sprekkende oer di tolef stammen Israels. Ind
" alhwa broárren oaf sisters, oaf heit oaf mem,
" *oaf wiif* oaf bern, oaf lânen oaf huzen, om
" minentwille forlitten het, hy scil it duwbeld ind
" dwærs werkrye ind it ieuwige libben erfje.
30 " Folle fen di éarsten scille di læsten ind fen di
" læsten di éarsten wæze."

## XX.

1 " IT keningryk fen di himelen is lyk ien huws-
" man, dy moárns-ier uwtgiet om ârbeiders yn
2 " syn wyngert to hieren. Do hy mei di ârbeiders
" oer íén denaerje deis iens wirden wier het hy

3 " hjar yn syn wyngert stjoerd. Ind om di thredde
" uwre uwtgéande séach hy oaren liddich op di
4 " merke stéan. Dizze sei hy allyk, ' Géan jimme
" eák mar nei di wyngert, ind sa hwat binlik is scil
5 " ik jimme jaen.' Dizze den gongen wei. Om di
" seisde ind njoggende uwre hinne wer uwtgéande
6 " die' er krekt-ind-allyk. Om di olfde uwre uwt-
" géande foan' hy dær noch oaren *liddich* stéan
" ind hy sei hjar, ' Hwat stéane jimme hjir di
7 " hiele dei liddich?' Hja seinen tsjin him, ' Om-
" dat nimmen uws hiere woe'.' Hy sei, ' Géan
" jimme den eák nei di wyngert, *ind hwat binlyk*
8 " *is scille jimme hawwe.*' Do it joun wirden wier
" sei di héar fen di wyngert tsjin syn opsichter,
" ' Rop di årbeiders ind jouw hjar it léan bigin-
9 " nende mei di læsten oan di éarsten ta.' Ind dy
" om di olfte uwre kamen krîgen íén denaerje.
10 " Hja nou, dy éarst kamen, mienden, dat hja méar
" krye scoenen, ind hja krîgen eák mar íén
11 " denaerje. Do hja it oannamen gnoárren hja
12 " tsjin di huwsman sizzende, ' Dizze, dy læst
" kamen, wierne mar íén uwre oan it wirk, ind

“ jy stelle hjar allyk mei uws, dy di læst ind
13 “ di hjitte fen di dei drein hawwe.’ Mar hy
“ anderde ind sei tsjin íén fen hjar, ‘ Freun’, ik
“ doch dy nin onlyk. Bisthou naet iens mei my
14 “ wirden oer íén denaerje? Nim dines ind géan
15 “ dyn wei. Dizze læste wol ik jaen lyk as dy.
“ Stiet it my naet fry mei mines to dwaen as ik
“ wol? Oaf is dyn éach tsjoed omdat ik goed
16 “ bin?’ Sa scille di læste di éarste ind di éarste
“ di læste wæze. *Want ien bulte binne noade ind*
“ *ien byttsje uwtkard.*”
17 Jesus dærmei nei Jerusalem opgéande naem
di tolef *léarlingen* allinne ind sei hjar *onderweis,*
18 “ Hen, wy géane op nei Jerusalem, ind di soan
“ fen di minsce scil oerlieuwere wirde oan di oer-
“ prêsters ind di scruftgeléarden; ind hja scille
19 “ him ter déa’ forwîze, ind him oerjaen oan di
“ heidenen om him di guwch oan to stekken ind
“ to giseljen ind to krusigjen; dærnei scil hy op
“ di thredde dei wer opstéan.”
20 Do kaem di mem fen di soánnen fen Zebe-
deus mei hjar soánnen by him op it eánsicht

foár him delfallende ind hwat fen him forsiikjende.
21 Hy sei hjar, "Hwat wolsthou?" Hja sei him,
"Sizz', dat myn twa soánnen yn jins keningryk
"næst jou sitte, di iene oan di rjochter- ind di
22 "oare oan di lofter-hân'." Hwærop Jesus
"anderde ind sei, "Jimme wite naet hwat jimme
"fréagje. Kenne jimme di tsjelk drinke dy ik
"drinke scil? *Ind doapt wirde mei di doap dær ik*
"*mei doapt wird?*" Hja seinen, "Dat kenne wy."
23 *Ind* hy sei tsjin hjar, "Myn tsjelk scille jimme
"wol drinke, *ind mei di doap, dær ik mei doapt*
"*wird, scille jimme wol doapt wirde,* mar oan myn
"rjochter-ind lofter-hân' to sitten, it stiet naet
"oan my om dat to jaen, mar hwa it fen myn
24 "heit talein is." Di tsjiene nou dit heárende
25 stiik it fen di twa broárren yn di krop. Mar
Jesus hjar by him roppende sei, "Jimme wite dat
"di oersten fen di naesjes hjar bihéarskje ind
26 "dat di gréaten macht oer hjar habbe. Sa mat
"it naet onder jimme wæze. Mar sa hwa onder
"jimme gréat wæze wol, dy wirde di thsjinner
27 "fen jimme, ind sa hwa onder jimme di éarste

28 " wæze wol, wæze di feint fen jimme, lyk as di
" soan fen di minsce naet komd is om bithsjinne
" to wirden, mar om to thsjinjen ind syn libben
" foár ien bulte ta ien lospriis to jaen."
29 Hja nou fen Jericho weigéande folgge him
30 ien gréate fleet folk. Ind hen, twa blinen, dy
oan di wei sieten, heárende dat Jesus foárbygong,
roapen mei kreft sizzende, " Haw meilyen mei
31 " uws, heare, soane Davids;" mar it folk bikibbe
hjar, dat hja stil wæze scoenen. Hja lykwol
roapen to luwder sizzende, " Haw meilyen mei
32 " uws, heare, soane Davids." Ind Jesus stéan
bljuwende roap hjar ind sei, " Hwat wolle jimme
33 " dat ik jimme dwaen scil?" Hja seinen, " Héare,
34 " dat uws éagen iepene wirde." Jesus by it hert
krige rekke hjar éagen oan, ind anstons séagen
*hjar éagen* wer, ind hja folggen him.

## XXI.

1 DO hja nou thichte by Jerusalem wieren ind to
Bethfage by di berch fen di olîwen kamen, sa

stjoerde Jesus twa learlingen uwt sizzende tsjin
2 hjar, "Géan yn it dorp hjir tsjin oer jimme, ind
" jimme scille dadelik ien fæstboune ezelinne fine
" ind ien foale by hjar. Meitse dy los ind bring
3 " hjar by my. Ind as immen jimme dær hwette
" fen seit, sizz' den, dat di héar hjar nedich het;
4 " den scil hy hjar dadelik meijaen." Dat is *alle-*
*geárre* bard, dat neikomme scoe' hwat fen di pro-
5 feet spritsen is sizzende, "Sizze oan di dochter
" Sions, 'Hen, dyn kening komt séaftsinnich ri-
" dende op ien ezelinne mei ien foale, it jong fen
6 " ien jokbist." Di léarlingen nou weigéande ind
7 dwaende lyk as Jesus hjar hjitten hie', brochten
di ezelinne mei hjar jong, ind hja leinen hjar kléan
8 dærop ind hy gong er op sitten. It méaste folk
nou spraette hjar kléan oer di wei; oaren sneinen
tuwken fen di beámmen ind struiden dy oer di
9 wei. Di scaren, dy Jesus foáruwt gongen ind
folggen, roapen mei kreft sizzende, "Hosanna foár
" di soane Davids! Seine is hy dy komt yn di
" namme fen di heare! Hosanna yn di héachste
10 " himelen!" Do hy nou yn Jerusalem gong

kaem di hiele sted yn opscodding sizzende, " Hwa
11 " is hy?" Di scaren seinen den, " Dit is di profeet
" Jesus fen Nazareth yn Galilea."
12 Jesus dærop yn di timpel Goads géande dréau
al it foltsen, dat yn di timpel forkoft ind koft, dær
uwt, ind di tefels fen di jildwixlers smiet hy om
13 ind di banken fen di douwemeltsers. Eák sei hy
tsjin hjar, " Dær stiet scréaun, 'Myn huws scil
" ien huws fen gebed néamd wirde, ind jimme
14 " habbe dær ien roawershol fen makke." Yn di
timpel kamen eák di blinen ind biheinden ta him,
15 ind hy genæsde hjar. Di oerprêsters nou ind di
scruftgeléarden sjænde di woenderstikken, dy hy
dien hie', ind di bern roppende yn di timpel ind
sizzende, " Hosanna foár di soane Davids!"
16 namen it danich euwel, ind seinen tsjin him,
" Heárre jou wol hwat dy sizze?" " Ja wol," sei
hy tsjin hjar, " Habbe jimme naet læzen, 'Uwt di
" muwle fen di lytse bern ind dy noch tate
17 " krye hesthou dy lof taret." Dærmei hjar
forlittende gong hy fen Jerusalem nei Bethania
ta ind oernachtte dær.

N

18 Di oare moárns wer nei sted géande krîge hy
19 hoenger. Ind ien fîgebéam, dy allinne oan di
wei stie', sjænde, gong hy er op ta ind hy foan'
dær néat oan as loeter bledden. Mei íén sei hy
hy tsjin him, "Fen dy komme nin frucht ta yn
"ieuwigheid," ind yn ien omsjæn forthoárre di
20 fîgebéam. Syn léarlingen dat sjænde stienen
forsteld ind seinen, "Ho is dy fîgebéam sa yn ien
21 "amery uwtdruid?" Mar Jesus anderde ind sei
hjar, "Siker sonk sizz' ik jimme, as jimme
"geléauwe hienen ind naet twifelmoedich wierne,
"naet allinne dat mei di fîgebéam scoene jimme
"dwaen, mar eák as jimme tsjin dy berch seinen,
"'Nim dy op ind smyt dy yn di séa,' it scoe'
22 "gebarre. Ind alles hwær jimme yn it gebed
"leauwende om freagje scille jimme krye."
23 Do Jesus yn di timpel gien wier, kamen di
oerprêsters ind di âldermannen fen it folk by him
wylst hy léarde, fréagjende, "Throch hwat macht
"dogge jou dizze dingen? Ind hwa het jou
24 "dy macht jown?" Jesus anderde ind sei
hjar, "Ik scil jimme eák 'ris ien wird fréagje;

" as jimme my dærop anderje, den scil ik
" jimme sizze, throch hwat macht ik dizze
25 " dingen doch. Di doap fen Joannes hwær is
" dy wei? Uwt di himel, oaf fen di min-
" scen?" Dær koaggen hja oér by hjar selfs
sizzende, " As wy anderje, uwt di himel, den scil
" hy tsjin uws sizze, 'Hwærom habbe jimme him
26 " den naet léauwd?' Sizze wy dærtsjin, 'uwt
" di minscen,' den binne wy éang foár it folk;
" want dat hâldt Jesus allegeárre foár ien profeet."
27 Ind yn andwird seinen hja tsjin Jesus, " Wy wite
" it naet." Hwærop hy eák tsjin hjar sei, " Den
" sizz' ik jimme eák naet throch hwat macht ik
28 " dy dingen doch. Hwat thinkt jimme? Ien
" man hie' twa soánnen ind géande nei di éarste
" sei hy, 'Soan, géan hinne ind ârbeidje hjoed yn
29 " *myn* wyngert.' Mar dizze joech ten andert,
" 'Ik wol naet,' mar him letter bikoárjende gong
30 " er hinne. Dærop nei di oare géande sei hy
" krekt-ind-allyk. Dizze nou anderde ind sei,
" 'Ik jern, heare,' ind hy gong naet. Hwa uwt
31 " dy beiden het it hjitten fen syn heit dien?" Hja
seinen *tsjin him*, " Di éarste." Jesus sei tsjin

hjar, "Siker sonk sizz' ik jimme, dat di tolgærjers
" ind di huórren jimme foáruwtgéane yn it
32 " keningryk fen di himelen. Want Joannes is by
" jimme komd láns di wei fen di rjochtfirdigheit,
" ind jimme habbe him naet léaud, mar di tolgærjers
" ind di huórren hawwe him léaud, ind jimme dit
" sjænde hawwe jimme neyerhân naet bikeerd om
33 " him to léauwen.—Heár noch ien oare likenis.
" Dær wier ien man, ien lânheárre, dy ien wyn-
" gert oanlein hie', dær hy ien stek om sette, ien
" druweperse yn dolde ind ien stins yn bouwde.
" Ind hy het him forhierd oan di boeren, ind
34 " reisgge do buwten lâns. Mar do it tsjin di tiid
" fen di rispinge roan het hy syn thsjinners nei
" di boeren stjoerd om syn diel fen di frucht yn
35 " to palmjen. Mar di boeren di thsjinners nim-
" mende hawwe di iene slein, di oare deyd ind
36 " ien oaren wer stjinnige. Noch 'ris stjoerde hy
" oare thsjinners méar yn tal as di éarste, ind
37 " hja hawwe dy krekt-ind-allyk dien. To læste
" stjoerde hy hjar syn soan sizzende, 'Foár myn
38 " soan scille hja hjar ontsjæn.' Mar di boeren di
" soan sjænde seinen yn hjar sel's, 'Dat is di

" erfnaem. Ala! lit uws him deaslaen, ind
39 " wy krye syn erfenisse onder uws.' Ind him
" nimmende smieten hja him uwt di wyngert ind
40 " deyden him. As nou di héar fen di wyngert
" komd is hwat scil hy di boeren dwaen?" Hja
41 seinen, " Hy scil dy doagenetten ongenedich
" fen kant holpje ind syn wyngert oan oare boeren
" forhiere, dy him syn fruchten op syn tiid
42 " opbringe scille." Jesus sei' tsjin hjar, " Hawwe
" jimme néa yn di scruften læzen, 'Di stien, dy di
" boumasters âkard hawwe, dy is ta ien sluwtstien
" wirden. Dat is fen di héare dien ind it is
43 " nuwer yn uws éagen.' Dærom sizz' ik jimme,
" dat it keningryk Goads jimme ânimd wirde scil,
" ind dat it jown wirde scil oan ien folk, dat hjar
44 " fruchten draecht. *Hwa op dizze stien falt spat*
" *yn stikken, mar op hwa di stien falt dy scil*
45 " *hja togruwzelje.*" Dy oerprêsters nou ind
Farisieuwen heárrende syn likenissen fielden dat
hy oer hjar spriik; mar howol hja him sochten
machtich to wirden wierne hja éang foár it folk,
dat him foár ien profeet hâldde.

## XXII.

1 IND Jesus oan it wird kommende spriik al wer
2 tsjin hjar yn likenissen sizzende; "It keningryk
"fen di himelen ken men forlykje by ien kening,
3 "dy ien brulloft oanrjochtte foár syn soan, Ind
"hy stjoerde syn thsjinstboden uwt om di noade
"gasten op to roppen ta di brulloft, mar hja
4 "woenen naet komme. Noch 'ris stjoerde hy
"oare thsjinstboden uwt sizzende, 'Sizze oan di
"noade lju', Hen, ik haw di mjiltiid oanrjochte;
"myn oxen ind it mæst guód is slachte, ind
5 "alles is kléar: kom op by di brulloft.' Mar
"jinnigen sloegen dær nin acht op ind gongen
"wei, di iene nei syn lân' ind di oare nei syn
6 "keápenscip. Dy dær méar wierne hjar oer-
"masterjende habbe hjar smaed oandien ind
7 "deyd. Di kening *dit heárrende* waerd lilk ind
"het syn lyfwacht stjoerd, dy dy moárdners om
"libben brochten ind hjar pléats yn brân' stîken.
8 "Do sei hy tsjin syn boden, 'Di brulloft is
"kléar, mar dy noade binne wierne it naet wir-

9 “ dich; géan den nei di kleauwégen ind sa
10 “ hwa jimme fine needje hjar to brulloft.' Ind
“ di boden nei di kleauwégen uwtgéande hawwe
“ elts, dy 't hja metten, tsjoeden ind goeden, by
“ ienoár laet, sa dat di brullofttafel fol rekke mei
11 “ gasten. Di kening binnen kommende om 'ris
“ op to nimmen hwa oan tafel sieten séach
12 “ dær ien man, dy nin brulloftskléan oan hie',
“ ind hy sei tsjin him, ‘Ho komsthou hjir sa,
13 “ feint, sonder brulloftkléan?' Mar hy spriik
“ nin sprek. Do sei di kening tsjin di tafel-
“ thsjinners, ‘Byn him hannen ind fuótten; *nim*
“ *him op* ind smyt him yn di buwtenste thsjuster-
“ nisse, dær gescriem is ind knarsinge fen di
14 “ tosken. Ien bulte binne noade, mar ien byttsje
“ uwtkard.”
15 Do gongen di Farisieuwen hinne ind bileinen
rie', ho hja him onder it praten bistruwpe scoenen.
16 Hja stjoerden den hjar léarlingen mei di Hero-
dianen op him oaf sizzende, “ Wy wite, dat jou
“ di wiere binne, ind di wei Goads yn wjirheid
“ léare, ind om nimmen hwette jane. Want jou

" lette naet op di throánjes fen di minscen.
17 " Sizz' uws den, hwat thinkt jou? Matte men
" scot ind lot oan di keizer jaen oaf net?"
18 Mar Jesus hjar ondoagensheid witende sei tsjin
hjar, "Hwærom tantje jimme my, scynhilligen?
19 " Lit my ien scatpeinje sjæn." Hja nou brochten
20 him ien denaerje, ind hy sei tsjin hjar, " Fen
21 " hwa is dat it kopstik ind it læzen?" " Fen
" di keizer," seinen hja. Do sei hy hjar, " Jouw
" den oan di keizer hwat di keizer-sines is, ind
22 " oan God hwat God-sines is." Hja nou dit
heárrende séagen freámd op, ind fen him âhâldende
gongen hja wei.
23 Om dy sel'de tiid hinne kamen by him di
Sadducieuwen, dy sizze dat dær nin forrîzenis is,
24 ind hja hawwe him fréage sizzende, " Master,
" Mozes het sein, as immen sonder bern stjeárt
" mat syn broar syn wiif hylkje ind him sied
25 " tariede. Nou binne dær by uwzes sawn broár-
" ren, ind di âldste, ien trouwd man, is stoarn,
" ind nin sied hawwende het hy syn wiif neilitten
26 " oan syn broar. Sa eák di twade ind di thredde

27 " oan di sawnde ta. It læst fen allen is it wiif
28 " eák stoarn. Yn di forrîzenis nou oan hwa
" fen dizze sawn scil it wiif heárre? Want hja
29 " hylkten hjar allegeárre." Mar Jesus anderde
ind sei hjar, " Jimme binne forbjustere, omdat
" jimme allike min di scruften as di macht Goads
30 " bigripe. Want yu di forrîzenis wiifje hja naet
" ind hylkje nin wiif uwt, mar binne lyk as
31 " ingels *fen God* yn di himel. Hawwe jimme
" naet læzen, hwat fen God sein is oer di for-
32 " rîzenis uwt di déaden sprekkende, 'Ik bin di
" God Abrahams, ind di God Izaäks, ind di God
" Jacobs.' God nou is nin God fen déaden mar
33 " fen libbenen." Do di scaren nou dit heárden
stienen hja forsteld oer syn léare.
34 Di Farisieuwen nou heárrende, dat hy di Sad-
ducieuwen di muwle snuórre hie', kamen by
35 ienóar: ind íén fen hjar, ien wetgelearde, fréagge
36 him tantjende *ind sizzende,* " Master, hwat is it
37 " gréatste gebod yn di wet?" *Jesus* nou sei
tsjin him, " Dou scilste God ljéaf hawwe mei hiel
" dyn hert, ind mei hiel dyn siele, ind mei hiel

38 " dyn forstân'. Dat is it gréate ind éarste gebod.
39 " It twade, dæroan allyk, is, 'Dou scilste dyn
40 " ewenminsce léafhabbe lyk as dy selme.' Oan
" dy twa geboden hinget di hiele wet ind di
" profeten."
41 Do di Farisieuwen ien géarkomste hienen
42 fréagge Jesus hjar sizzende, " Hwat thinkt jimme
" oer di Christus? Hwaens soan is hy?" " Fen
43 " David," seinen hja. " Mar ho," sei Jesus,
" néamt David him den yn di gaest syn héar,
44 " sizzende, 'Di héare het tsjin myn héar sein,
" Sit oan myn rjochterhân' ont ik dyn finen
45 " onder dyn fúotten set.' As nou David him
" héar néamt, ho ken hy den syn soan wæze?"
46 Ind nimmen koe' him ien wird anderje; dær
wier eák naet ien, dy him fen dy dei oaf dit oaf
dat fréagje doárste.

## XXIII.

1 DO het Jesus tsjin di scaren ind sine léarlingen
2 spritsen sizzende, " Di scruftgeléarden ind di

3 " Farisieuwen sitte op di stoel fen Mozes: alles
" nou, hwat hja jimme sizze, doch ind hâld dat,
" mar doch naet nei hjar wirken; want hja sizze,
4 " ind dogge it naet. Hja knoatje swiere frachten,
" *dy hast net to thillen binne,* by ienóar, ind pakke
" dy op di scouders fen di minscen, mar selfs
5 " wolle hja dy naet mei di finger forwege. Hja
" dogge al hjar dwaen om fen di minscen sjoen
" to wirden; want hja forbreedje hjar knoffel-
" doáskes ind forgréatje di stemsen *fen hjar kléan.*
6 " Op di gastmjillen hawwe hja jern it forneamste
" plak oan tafel ind yn di synagogen di stuóllen
7 " fen éare; sa eák op di merken it groetjen ind
" om fen di minscen mei Rabbi, *Rabbi,* oan-
8 " spritsen to wirden. Mar lit jimme jimme nin
" Rabbi néame; want íén is jimme léarmaster,
" *di Christus,* ind jimme binne allegeárre bruórren.
9 " Néam eák nimmen op ierde heit, want íén is
10 " jimme himelsce heit. Lit jimme eák nin léar-
" masters néame; want íén is jimme léarmaster,
11 " di Christus. Di héachste onder jimme mat
12 " jimme thsjinner wæze. Sa hwa him selma

" forhéaget dy scil delthreaun wirde, ind dy him
" plat deljouwt dy scil forhéage wirde.
13 " Wé jimme scynhillige scruftgeléarden ind
" Farisieuwen! jimme slute it keningryk fen di
" himelen foár di minscen: want jimme géane
" dær naet yn, ind hwa yngéan wolle dy kere
14 " jimme it yngéan. *Wé jimme scynhillige scruft-*
" *gelearden ind Farisieuwen! jimme ite di huwzen*
" *fen di widdouwen op, ind dat onder di moaye*
" *scyn fen lang bidden; dærom scille jimme ien*
15 " *swierder oardiel krye.* Wé jimme scynhillige
" scruftgeléarden ind Farisieuwen! jimme biswalkje
" séa ind lân' om íén bikéarling to meitsen, ind
" as hy it wirden is meitse jimme him ta ien
" soan fen di geënna twaris thsjoeder as jimme
16 " selma. Wé jimme bline liedslju', dy sizze, sa
" hwa by di timpel swart dat is néat, mar sa hwa
" by it goud fen di timpel swart dy is dær oan
17 " boun. Jimme gekken ind blinen! hwat is méar?
18 " It goud as di timpel, dy it goud hillicht? Ind
" sa hwa swart by it alter dat is néat, mar sa
" hwa swart by di jefte dy er op is, is er oan

19 " boun. *Gekken ind* blinen! hwat is méar, di
20 " jefte as it alter, dat di jefte hillicht? Dy
" ommers swart by it alter, swart dær by ind by
21 " alles, hwat dær op leit. Ind hwa swart by
" di timpel, swart dær by ind by him, dy er yn
22 " wennet. Ind hwa swart by di himel, swart
" by di troon Goads ind by him, dy er op sit.
23 " Wé jimme scynhillige scruftgeléarden ind Fa-
" risieuwen! di tsjienden bringe jimme op fen
" di kruesminte, ind fen di anys, ind fen di kom-
" myn, ind it swierste fen di wet litte jimme
" stéan, lyk ind rjocht, ind barmhertigheid ind
" op it wird oaf. Dizze dingen matte men dwaen
24 " ind di oare naet neilitte. Bline liedslju', dy
" di mich er uwt tjemsje ind it kamiel throch-
25 " swolgje! Wé jimme scynhillige scruftgeléarden
" ind Farisieuwen, dy it buwtenste fen di tsjelk
" ind di itenspanne âspiele, mar ynwindich sitte
" hja stiif fol fen ynklouwigheid ind béalgery.
26 " Bline Farisieu! spiel éarst di tsjelk *ind di itens-*
" *panne* fen binnen scjin, dat éak it buwtenste
27 " dær fen scjin wirdt. Wé jimme scynhillige

" scruftgeléarden ind Farisieuwen! jimme binne
" allyk hwytkalke græwen, dy fen buwten gnap
" lykje, mar ynwindich fol sitte fen djæ'bonken
28 " ind alderleye oenhurigens. Sa eák lykje jimme
" fen buwten foár di minscen oprjocht, mar ynwin-
" dich sitte jimme stiif fol fen scynhilligheid ind
29 " oenrjocht. Wé jimme scynhillige scruftgeléar-
" den ind Farisieuwen! jimme bouwje di græwen
" fen di profeten op ind bipronkje di tomben fen
30 " di rjochtfirdigen. Eák sizze jimme, 'Hiene wy
" yn di tîden fen uws afféars libbe wy scoene oan
" it bloed fen di profeten nin diel hawn hawwe.'
31 " Sa getuwgje jimme oer jimme selfs, dat jimme
32 " soánnen binne fen di profete-moárdners, ind
" jimme hawwe di mjitte fen jimme afféars stri-
33 " kende fold. Slangen! brod fen njirren! ho
" scille jimme it óardiel fen di geënna ontrinne?
34 " Dærom, hen, stjoer ik profeten ind wîzen ind
" scruftgeléarden nei jimme, *ind* uwt dizze scille
" jimme hwat deye ind krusigje, ind hwat uwt
" dizze yn jimme synagogen giselje ind fen sted
35 " ta sted forfolgje: sadat op jimme al it rjochtfir-

" dige bloed komt, dat op ierde uwtgetten is fen
" it bloed fen di rjochtfirdige Abel oaf oan it
" bloed fen Zacharias, di soan fen Barachia, ta,
" dy jimme formoárde hawwe twiske di timpel
36 " ind it alter. Siker sonk sizz ik jimme, dat
37 " alles scil op dit slachte delkomme. Jerusalem,
" Jerusalem; dat di profeten deit ind di boden
" ta hjar stjoerd stjinnicht; ho jamk haw ik dyn
" bern by ienoár dreaun lyk ien hin *hjar* piken
" onder di wjukken by ienoár drjouwt, ind jimme
38 " hawwe naet wold. Hen, jimme wenpléats wirdt
39 " jimme as ien woastenye oerlitten. Want ik
" sizz' jimme, jimme scille my naet wersjæn eár
" 't jimme sizze, 'Seine is hy dy komt yn di
" namme des hearen.' "

## XXIV.

1 JESUS nou uwt di timpel géande téach wei,
ind syn léarlingen kamen by him om him di
2 gebouwen fen di timpel to wîzen. Mar hy an-
derde ind sei, " Sjæne jimme dat alles? Siker

" sonk sizz' ik jimme, hjir scil nin stien op ien
3 " stien litten wirde, dy naet âbritsen wirdt." Do
er nou op di berch fen di olîwen sitten gien wier
kamen syn léarlingen, him onder hjarren sizzende,
4 " Léar uws honeer dat wæze scil." Ind Jesus
anderjende sei hjar, " Sjæn ta dat nimmen jimme
5 " op ien dwylpaed bringt: want ien bulte scille
" dær komme yn myn namme sizzende, 'Ik bin
" di Christus,' ind hja scille mannichien forliede.
6 " Eák scille jimme hjerre fen oarloggen ind
" geruchten fen oarloch: pas op, dat jimme den
7 " naet forbouwereárje. Want it mat alles gebarre,
" mar it ein' is dær den noch naet. Want folk
" tsjin folk ind keningryk tsjin keningryk scil
" opstéan, ind dær scille hongersneden *ind pesten*
" ind ierdscoddingen fen plak ta plak wæze.
8 " Dat alles is mar ien bigin fen di fléagen.
9 " Den scille hja jimme oerjaen oan di fordrukking
" ind jimme deye, ind om my scille jimme di haet
10 " fen alle naesjes wæze. Ind oan dy wéën scille
" hjar den ien bulte stjitte, ind hja scille eltsoár
11 " forriede ind eltsoár haetje. Ind dær scille folle

" falsce profeten opstéan ind dy scille folle forliede.
12 " Ind throch it foártsterkjen fen di oenrjochtigheid
13 " scil di léafde ien bulte bikuólje: mar hwa
" folhâldt it ein ta uwt dy scil bihâlden bljouwe.
14 " Dærom scil dizze blîde boádscip fen it ke-
" ningryk forkindicht wirde oer di wîde bewenne
" wrâld ta ien getugenisse foár alle naesjes, ind
15 " den scil it ein' komme. As jimme den sjæne
" it forspysel fen di forwoastinge stéande yn di
" hillige pléats, sa as it sein is throch di profeet
16 " Daniel (hwa it læst dy thinke dær om), dat di
" minscen yn Judea den flechtje nei di bergen;
17 " lit hy, dy boppe op it huws is, naet delkomme
18 " om it guód uwt it huws to heljen, ind lit hy, dy
" yn it lân is, naet nei huws géan om syn kléan
19 " to heljen. Wé hjar, dy jongwiif binne ind dy
20 " tate jane, yn dy dagen! Bidt dat jimme flecht
" naet treft yn di winter oaf op ien sabbathdei.
21 " Want den komt dær ien gréate fordrukking sa
" as dær fen it bigin fen di wrâld oan-t-nou-ta
" noch néa ien wæst is, ind dær eák naet ien
22 " komme scil. Ind as dy dagen naet ynkoárt

" waerden scoe' nin inkel minsce bihâlden bljouwe;
" mar dy dagen scille om di uwtkarden ynkoárt
23 " wirde. As den immen tsjin jimme seit, 'Sjoch,
" dær is di Christus oaf dær is hy,' leau it naet.
24 " Want dær scille ljeagen-Christussen ind ljéagen-
" profeten opstéan, ind hja scille gréate teikens
" ind woenderen fen hjar jaen, sa dat di uwtkarde
" selma, as it muwlk wier, fen it paed reitse
25 " scoenen. Hen, ik haw it jimme foáruwt sein.
26 " As hja den tsjin jimme sizze, 'Sjoch, yn di
" woastine is hy;' géan dær net op uwt. 'Sjoch,
27 " yn di binnekéamers,' leau it naet. Lyk as
" ommers di blaxom fen it éasten uwtsjit ind
" ljochtet ta it westen, sa scil eák di forscininge
28 " fen di soan fen di minsce wæze. Hwærsanne
" it déade lyk is dær scille di éarnen boskje.
29 " Dadelik nei di fordrukkinge fen dy dagen scil
" di sinne taenje, ind di moánne scil hjar scynsel
" naet mear jaen, ind di stjerren scille fen di
" himel falle, ind di machten fen di himelen scille
30 " wriggele wirde. Ind den scil it teiken fen di
" soan fen di minsce oan di himel rîze, ind den

" scille alle slachten fen di ierde krite, ind hja
" scille di soan fen di minsce sjæn kommende
" op di wolken fen di himel mei macht ind folle
31 " héarlikheid. Ind hy scil syn ingels uwtstjoere
" mei ien bazune fen ien swîden hlonte, ind hja
" scille syn uwtkarden uwt di fjouwer wynstreken
" fen it iene uwtein fen di himelen ta it oare by
32 " eltsoar bringe.—Léar nou fen di fîgebéam ien
" likenisse. As syn tuwke wéak wirdt ind di
" bledden uwtbotje, wyt dat di simmer den yn
33 " oantochte is. Sa eák jimme, as jimme al dy
" dingen sjæne, wyt den dat hy thichte foár di
34 " doar is. Siker sonk sizz' ik jimme, dit slachte
" scil naet foárbygéan oaf al dy dingen scille bard
35 " wæze. Himel ind ierde scille foárbygéan, mar
36 " myn wirden scille naet foárbygéan. Fen dy
" dei ind uwre wit nimmen naet, eák di ingels fen
37 " di himelen naet, as myn heit allinne. Allyk
" di dagen fen Noach wierne sa is eák di for-
38 " scininge fen di soan fen di minsce: want lyk
" as hja yn di dagen fen di oerfloed itende ind
" drinkende wierne, hylkjende ind uwthylkjende,

" oan di dei ta dat Noaeh yn it gréate scip gong,
39 " ind hja it naet wisten foár dat di oerfloed kaem
" ind hjar allegeárre weinaem, sa scil di forscininge
40 " fen di soan fen di minsce wæze. Den scille dær
" twa op it lân' wæze, di iene scille men weifiere ind
41 " di oare scille men fry litte: twa thsjinstfammen
" yn di hânmounle wæze; di iene scille men
42 " finsen weifiere ind di oare fry géan litte. Weitse
" den, want jimme wite naet op hwat dei jimme
43 " héar komme scil. Mar dat mierkje oan, dat as
" di huwzman witen hie' om hwat tiid fen di
" nacht di tsjéaf kaem, hy den opbleaun wier ind
44 " him it huws naet ynbrekke litten hie'. Dærom
" hâld jimme kléar; want op ien uwre, dat jimme
" naet thinke, scil di soan fen di minsce komme.
45 " Hwa is nou di trouwe ind betoewde thsjinstbode,
" dy di héar oer syn huwshâlding oansteld het
46 " om it folk iten op syn tiid to jaen? Gelokkich
" di thsjinstbode, dy syn héar, as hy komt, sa
47 " dwaende oantreffe scil. Siker sonk sizz' ik
" jimme, dat hy him oer al syn habben ind dwaen
48 " oanstelle scil. Is it dærtsjin ien minne thsjinst-

“ bode, dy yn syn hert seit, ‘ Myn héar stelt
49 “ syn komste noch wol hwat uwt,’ ind dy di oare
“ feinten begint to bruyen, boppe dat noch yt
50 “ ind drinkt mei dronken folk : di héar fen dy
“ thsjinstbode scil komme op ien dei, dat hy him
“ naet forwachtet ind op ien uwre dær hy net fen
51 “ wit. Ind hy scil him âsnye ind syn diel sette
“ onder di scynhilligen ; dær scil it gescriem
“ wæze ind it toskgeknars.”

## XXV.

1 “ DEN scil it keningryk fen di himelen forlike
“ wirde by tsjien fammen, dy hjar lampen op-
“ nimme ind uwtgéane di brægeman to mjitte.
2 “ Fiif uwt hjar wierne oenwîzen ind fiif wîzen :
3 “ di oenwîzen hjar lampen nimmende namen nin
4 “ oalje mei hjar, mar di wîzen namen mei hjar
5 “ lampen eák oalje yn di snippen. Mar di
“ brægeman hwette lang uwtbljouwende bigoanen
6 “ hja sluwch to wirden ind foelen yn sliep. Mar
“ om middennacht kaem dær ien gerop, ‘ Loake,

7 " di brægeman! Géan uwt him to mjitte.' Do
" stienen al dy fammen op ind makken hjar
8 " lampen kléar. Mar di oenwîzen seinen tsjin di
" wîzen, 'jouw uws fen jimme oalje, want uws
9 " lampen géane uwt.' Di wîzen lykwol ar derden
" sizzende, 'Bilîwen naet; dær scoe' foár jimme
" ind foár uws naet genoach wæze. Géan ljewwer
10 " nei di oáljesliters ind kéapje jimme.' Wylst
" hja wei wierne om hwette to kéapjen kaem di
" brægeman; ind di fammen, dy kléar wierne,
" gongen mei him to brulloft, ind di doar waerd
11 " sletten. Hwat letter kamen eák di oare fam-
" men sizzende, 'Héare, héare, doch uws iepen.'
12 " Mar dizze anderjende sei, 'Siker sonk sizz' ik
13 " jimme; ik ken jimme naet.' Weitse den, om-
" dat jimme di dei ind eák di uwre naet wite,
14 " *dær di soan fen di minsce yn komt.*—It is eák
" lyk as ien man dy nei buwtenlâns driigjende
" syn eigen thsjinners by ienoár roap ind hjar syn
15 " habben ind dwaen oerdroech; ind oan di iene
" joech hy fiif talinten, oan ien oare twa, ind oan
" ien thredde ién, elts nei hy mansk wier, ind

16 “ foárt dæroan téach hy buwten lâns. Dy fiif
“ talinten krigge gong hinne ind ârbeidde dær
“ mei, ind makke dær noch fiif oare talinten by.
17 “ Sa eák dy twa krigge woan dær noch twa oare
18 “ by. Mar dy íén krigge gong hinne ind bidobbe
“ it yn di groun' ind stoppe it jild fen syn héar
19 “ wei. Ien bulte tiid dærnei kaem di héar fen di
20 “ thsjinners ind rekkenne mei hjar oaf. Ind dy
“ fiif talinten ontfinzen hie' di oare fiif meibrin-
“ gende kaem by him ind sei, ‘ Héare, fiif talinten
“ hawwe jy my jown; hen, ik haw er fiif by
21 “ woun.' Di héar sei tsjin him, ‘ Bæst, dou thige
“ ind trouwe feint! Oer ien byttsje wierste trou,
“ oer ien bulte scil ik dy stelle. Géan yn di wille
22 “ fen dyn héar.' Do kaem dy mei syn twa
“ talinten ind sei, ‘ Héar, twa talinten hawwe jy
“ my tatroud; hen, twa oare talinten haw ik oer-
23 “ woun.' ‘ Bæst, dou thige ind trouwe feint,' sei
“ di héar tsjin him, ‘ Oer ien byttsje wiersthou
“ trou, oer folle scil ik dy sette. Géan yn di
24 “ wille fen dyn héar.' Do kaem di feint, dy íén
“ talint krigge, eák ind sei, ‘ Héar, ik wiste dat

“ jy ien straf man wierne, dy méane wol dær hy
“ naet sjidde het ind ynhelje hwær hy nin kerl
25 “ struid het; ind sa bin ik uwt bangens hinne
“ gien ind hab jins talint yn di groun' bidobbe.
26 “ Hen, dær hawwe jy jins.' Mar di héar an-
“ derde him ind sei, ‘Ondoagensce ind loaye
“ feint! dou wiste dat ik méan hwær ik naet
“ sjidde, ind dat ik ynhelje hwær ik naet uwt-
27 “ struid hab. Dærom just moáste myn jild op di
“ wixelbanken set hawwe, ind den scoe' ik komd
“ ind it mine mei di bledden werom krige
28 “ hawwe. Sa nim him den it talint oaf ind jouw
29 “ it oan him, dy di tsjien talinten het. Want
“ oan elts, dy het, scil jown wirde, ind hy scil folop
“ hawwe; mar hwa néat het, him scil ontnomd
30 “ wirde eák hwat hy het. Dærom drjouw di
“ oennutte thsjinner yn di buwtenste thsjuster-
“ nisse; dær scil it gescriem wæze ind it toskge-
“ knars.

31 “ As di soan fen di minsce komd is yn syn
“ héarlikheid ind al di *hillige* ingels mei him, den
“ scil hy sitte op di troon fen syn héarlikheid.

32 " Ind alle naesjes fen di ierde scille foár him by
" íén komme, ind hy scil hjar fen eltsoár sciede
" lyk as ien harder di scjippen sciedt fen di
33 " bokken. Ind hy scil di scjippen scikke oan
" syn rjochterhân' ind di bokken oan syn lofter.
34 " Den scil di kening, dy oan syn rjochterhân'
" stéane, sizze, 'Kom hjir seinen fen myn heit;
" erfje it keningryk dat jimme fen di grounliz-
35 " zinge fen di wrâld tatocht is. Want ik hie'
" hoenger, ind jimme hawwe my toi ten jown; ik
" hie' thoarst, ind jimme hawwe my drinke litten;
" ik wier ien freámdling, ind jimme hawwe my
36 " opnomd; neaken', ind jimme hawwe my klâyd;
" ik wier siik, ind jimme hawwe op my tasjoen;
" ik siet finzen, ind jimme hawwe my forsocht.'
37 " Den scille di rjochtfirdigen him anderje sizzende,
" 'Honeer séagen wy jou hoengerjen, ind joegen
" jou iten; oaf thoarstich, ind joegen jou drinken?
38 " Honeer dochs séagen wy jou as freámdling, ind
" namen jou op? Oaf néaken, ind klâyden jou?
39 " Honeer dochs séagen wy jou siik oaf yn di
40 " finsenisse, ind hawwe jou forsîke?' Hwærop

" hjar di kening anderjende sizze scil, 'Siker
" sonk sizz' ik jimme, sa hwat jimme dien hawwe
" oan íén fen dizze myn lytste broárren, dat
41 " habbe jimme my dien.' Den scil hy sizze tsjin
" dy oan syn lofterhân', 'Scéar jimme fen my
" forflokten yn it ieuwige fjoer, dat foár di dîwel
42 " ind syn gesanten oanlein is. Want ik wier
" hongerich, ind jimme hawwe my naet to iten
" jown. Ik hie' thoarst, ind jimme hawwe my
43 " net drinke litten. Ik wier ien freámdling, ind
" jimme hawwe my naet ondernomd; néaken',
" ind jimme hawwe my naet klâyd. Siik' ind yn
" di finzenisse, ind jimme hawwe naet nei my
44 " omsjoen.' Den scille dy him eák anderje ind
" sizze, 'Héare, honeer hawwe wy jou hongerich
" oaf thoarstich sjoen, oaf as ien freámdling, oaf
" néaken', oaf siik, oaf yn di finsenisse, ind
45 " hawwe jou naet bithsjinne?' Den scil hy hjar
" anderje ind sizze, 'Siker sonk sizz' ik jimme,
" hwat jimme oan íén fen dizze alderlytsten
" naet dien hawwe, dat hawwe jimme my naet
46 " dien.' Dizze nou scille géan yn di ieuwige

" straffen, mar di rjochtfirdigen yn it ieuwige
" libben."

## XXVI.

1 IND it barde as Jesus alle dizze redenen ten ein'
2 hie', dat hy tsjin syn léarlingen sei, " Jimme wite
" dat it mei twa dagen péaske is, ind dat di soan
" fen di minsce oérlieuwere wirde scil om krusige
" to wirden."
3 Do binne di haedprêsters *ind di scruftge-*
*léarden* ind di âldermannen fen it folk yn it slot
fen di héageprêster, mei namme Cajaphas, by ien-
4 oár komd, ind hawwe oerlein ho hja Jesus mei
list bisette ind deye koenen; mar hja seinen,
5 " Naet op di hachstiid; oars komt er oproar
" onder it folk."
6 Jesus to Bethania wæzende yn it huws fen
7 Simon, di melaetsce, kaem dær eák ien frommisce
mei ien albaster flæze fol djoere balsemoalje, dy 't
hja op syn holle uwtgéat wylst hy oan di mjiltiid
8 siet. Syn léarlingen nou dat sjænde namen it

9 euwel sizzende, "Hwærta dat fordwaen? Dat
"koe' ommers foár ien bulte forkoft ind oan di
10 "éarmen jown wæze." Jesus it mierkende sei
tsjin hjar, "Hwærom dogge jimme it minsce læst
"oan? Hja het ommers ien goed wirk oan my
11 "dien. Di éarmen habbe jimme ommers altiten
"om jimme hinne, mar my hawwe jimme net
12 "altiden by jimme. Want dizze balsemoalje oer
"myn licham uwtjittende het hja it dien ta myn
13 "begraffenis. Siker sonk sizz' ik jimme, hwær
"dizze blîde boátscip fen my omroppen wirde
"scil oer di wîde wrâld, dær scil eák ta hjar
"gedachtenisse sein wirde, hwat hja oan my dien
"het."
14 Ien fen di tolef, mei namme Judas Iscariot,
15 dærop géande nei di haedprêsters sei, "Hwat
"wolle jimme my jaen den scil ik him jimme oer-
"lieuwerje?" Hja nou béanen him thritich sul-
16 werlingen, ind fen dy uwre oaf loerde hy op di
gelegenheid om him oer to lieuwerjen.
17 Op di éarste dei fen di oenriisde boalen kamen
di léarlingen ind seinen tsjin Jesus, "Hwære

" wolle jy dat wy tarieding foár jou meitse om it
18 " péaskmiel to iten?" Hy nou sei, " Géan yn di
" sted nei dy ind dy man ta, ind sizz' tsjin him,
" Di master seit, ' It is thichte oan myn tiid; by
" dy scil ik mei myn léarlingen péaske hâlde.' "
19 Ind di léarlingen dienen lyk as Jesus hjar hjitten
20 hie' ind makken it péaske kléar. Do it nou joun
21 wirden wier lâi hy mei di toalwe oan tefel ind
onder it iten sei hy, " Siker sonk sizz' ik jimme,
22 " dat íén fen jimme my forriede scil." Hja dærop
wakker rekke bigoanen him di iene nei di oare to
23 fréagjen, " Bin ik it den, héare?" Hy den an-
derde ind sei, " Hwa di hân mei my yn di panne
24 " stipt, dy scil my forriede. Di soan fen di minsce
" giet wei lyk as fen him screaun stiet, mar wé
" dy minsce, throch hwa di soan fen di minsce
" forret wirdt. It wier dy minsce goed as hy néa
25 " berne wier." Judas nou, dy him forrette, it
wird opnimmende sei, " Bin ik it den, rabbi?"
26 Hy sei tsjin him, " Dou heste it sein." Wylst
hja noch ieten naem Jesus ien stik boale, ind do
hy it seine hie' brük hy it ind joech it oan di

léarlingen ind sei, " Nim, yt. Dit is myn licham."
27 Eák naem hy di tsjelk, ind do hy thanke hie'
28 brocht hy hjar dy ta sizzende, " Drink allegeárre
" dære uwt. Dat is myn bloed fen it nye forboun,
" dat foár ien bulte uwtgetten wirdt ta for-
29 " jouwinge fen suwnen. Mar ik sizz' jimme, dat
" ik fen nou oan fen dizze frucht fen di drùwe-
" béam net drink foár dy dei, dat ik dy ny drink
" yn myn heit syn keningryk."
30 Do hja ien loflied songen hiene gongen hja
31 uwt nei di berch fen di olîwen. Dær sei Jesus
tsjin hjar, " Dizze nacht scille jimme allegeárre
" oer my stroffelje: dær stiet ommers screaun,
" ' Ik scil di harder déa'slaen, ind di scjippen fen
32 " di keppel scille uwt eltsoár spatte. Mar nei
" myn opstéan scil ik jimme foáruwtgéan nei
33 " Galilea.' " Mar Petrus it wird nimmende sei
tsjin him, " As hja hjar allegeárre oan jou stjitte
34 " scil ik my noch net oan jou stjitte." Jesus sei
tsjin him, " Siker sonk sizz' ik dy, yn dizze
" eigenste nacht, foár dat di hoánne thryeris
" kraeid het, scilsthou my thryeris forsaekt

35 " hawwe." Petrus sei tsjin him, " Al moast ik
" mei jou steárre noch scoe' ik jou naet forsaekje."
Sa sprîken eák al dy léarlingen.
36 Do kaem Jesus mei hjar op ien pléats mei
namme Gethsemane, ind sei tsjin di léarlingen,
" Géan hjir sitten ta ik hinne gien bin ind
37 " bidden haw." Ind Petrus ind di twa soánnen
fen Zebedeus mei him nimmende bigoan hy
38 droawich ind boárstend binouwd to wirden. Do
sei hy tsjin hjar, " Myn siele is oerdroawich ter
39 " déad ta. Toafje hjir ind weitse mei my." Ind
ien bytke foáruwt géande foel hy op it eánsicht
biddende ind sizzende, " *Myn* heit, as 't wæze
" mei, lit dizze tsjelk my foárbygéan. Mar naet
40 " as ik wol, mar lyk asthou wolste." Do kaem
hy by di léarlingen ind foan' hjar sliepende, ind
hy sei tsjin Petrus, " Sa kenne jimme den naet
41 " íén inkel uwre mei my weitse? Weitse ind
" bidt, dat jimme naet yn forsîking reitse. Di
" gaest is wol willich, mar it flæsk is swak'."
42 Foár di twade keer gong hy wer wei ind béa'
sizzende, " Myn heit, as dizze *tsjelk fen my* naet

" foárbygean mei oaf ik mat him drinke, den
43 " sciede dyn wollen." Ind kommende foan' hy
hjar alwer sliepende; want hjar éagen wierne mei
44 sluwgens biswiere. Ind hjar forlittende gong hy
wer wei ind bea' *foár di thredde reis* sizzende
45 diselfde wirden. Do kaem hy by *syn* léarlingen
ind sei, " Sliep nou mar foárt ind ræstje uwt.
" Hen, it is thichte oan di uwre, ind di soan fen
" di minsce wirdt oerlieuwere yn di hannen fen di
46 " suwners. Weitse op, lit uws géan; hen, hy is
" neiby, dy my forriedt."
47 Wylst hy nou noch spriik, hen, kaem Judas,
íén fen di tolef, ind ien gréate binde mei him, mei
swirden ind kneppels, fen di haedprêsters ind di
48 âldermannen fen it folk. Mar hy, dy him forrette,
hie' hjar ien teiken opjown sizzende, " Hwa ik
49 " patje scil dy is it. Gryp him." Ind mei ienen
op Jesus tagéande sei hy, " Goeden joun, rabbi!"
50 ind hy patte him. Mar Jesus sei tsjin him,
" Feint, hwat dochsthou hjir?" Do tatreddende
sloegen hja di hannen oan Jesus ind knewelden
51 him. Ind hen, íén fen Jesus lju' syn hân uwt-

stekkende lôek it swird, ind slaende nei di thsjinner
52 fen di haedprêster houwde him it éar oaf. Do
sei Jesus tsjin him, " Stek dyn swird wer op syn
" pléats; want dy it swird lûke forgéane throch
53 " it swird. Oaf thinksthou, dat ik myn heit nou
" naet bidde ken, ind hy scil my méar as tolef
54 " legioenen ingels bysette? Ho scoene oars di
55 " scruften, dat it sa barre moast, neikomme?"
Yn dy uwre sei Jesus eák tsjin di binde, " Lyk as
" tsjin ien moárdner binne jimme uwttein mei
" swirden ind kneppels om my to fangen; dei
" oan dei siet ik *by jimme* yn di timpel om to
" onderwîzen, ind jimme hawwe my naet grypt.
56 " Mar dit alles is sa bard, dat di scruften fen
" di profeten neikomme scoenen." Dærop lieten
alle léarlingen him sitte ind flechtten wei.
57 Dy nou Jesus grîpen laetten him nei Cajaphas,
di haedprêster, hwær di scruftgeléarden ind di
58 âldermannen ien géarleger hoalden. Mar Petrus
folgge him fen fjirrens nei it slot fen di haedprêster,
ind er yngéande gong hy sitten onder di thsjinners
59 om to sjæn ho it âroun. Di haedprêster nou *ind*

*di âldermannen* ind di hiele rie' sochten om falsk
getugenis tsjin Jesus, dat hja him deye mochten,
60 *ind foanen dochs néat.* Mar howol ien bulte
falsce getugen opkamen foanen hja hjar gading
61 naet. Mar op it læst kamen er twa, dy seinen,
"Dy man het spritsen, 'Ik ken di timpel Goads
"âbrekke ind yn thrye dagen wer opbouwje.'"
62 Di haedprêster den opstéande sei tsjin him,
"Andersthou néat? Dy ljoue getûgje tsjin dy."
63 Mar Jesus swyde, ind di haedprêster it wird
fetjende sei tsjin him, "Ik beswar dy by di
"libbenne God, dasthou uws seiste, asthou di
64 "Christus, di soan fen God, biste?" Jesus sei
tsjin him, "Jy hawwe it sein; mar ik sizz' jimme,
"fen-t-nou oaf scille jimme di soan fen di minsce
"sjæn sittende oan di rjochterhân fen di macht
"ind kommende op di wolken fen di himel."
65 Do het di haedprêster syn kléan to flarden scuórd
sizzende, "Hy het God lastere; hwat hawwe wy
"noch getugen nedich? Hen, nou hawwe
66 "jimme di Godlasteringe heárd. Hwat thinkt
"jimme?" Ind hja anderjende seinen, "Hy is

67 " di déad scildich." Do spyden hja him yn di
throánje ind touden him mei fuwsten. Oaren
68 klapten him fóar it eánsicht ind seinen, " Dou
" Christus, profeteárje uws nou 'ris, hwa dy slein
" het?"
69 Petrus nou siet yn di geldery fen it slot do ien
fen di fammen by him kaem ind sei', " Dou wierste
70 " ommers eák mei Jesus, di Galilëer." Mar hy
ontkende it foár hjar allegeárre ind sei', " Ik wyt
71 " naet hwærsthou oér praetste." Mar do hy
weigong nei di stoepe ta séach him ien oare faem,
dy tsjin di ljoue dær sei', " Dy wier eák mei Jesus,
72 " di Nazarener." Ind do ontkende hy it wer mei
73 ien eed, dat hy di man naet koe'. Ind ien amery
dærnei dy dær stienen neyer by kommende seinen
tsjin Petrus, " Dou bisthe siker eák íén fen dat
74 " folk; want dyn spraek bringt dy uwt." Do
bigoan hy to flokken ind to swarren, " Ik ken
" di man naet." Ind mei íén krâyde di hoánne.
75 Do kaem Petrus it wird fen Jesus yn di sin
sizzende, " Foár dat di hoánne thryeris krâid
" het scilsthou my thryeris forsake hawwe." Ind
uwt huws géande kriet hy bitter.

## XXVII.

1 DO it nou moarn wirden wier namen alle di
haedprêsters ind âldermannen fen it folk rie'
2 tsjin Jesus, ho hja him deye scoenen. Ind do
hja him knewele hienen hawwe hja him weilaet
ind *him* oerjown oan *Pontius* Pilatus, di lân-
fâd.
3 Judas, dy him forrette, do sjænde, dat hy
oerdield wier, krîge berou ind joech di thritich
sulwerlingen oan di haedprêsters ind di âlder-
4 mannen werom, sizzende, "Ik die' gréat quéa'
" mei it forrieden fen it onscildige bloed." Mar
hja seinen, "Sjæn dou ta foár dy selfs. Hwat
5 " rekket uws dat?" Dærmei di sulwerstikken
yn di timpel op keilende gong hy wei ind hingge
6 him selme op. Di haedprêsters nou di sulwer-
stikken opnimmende seinen, "Wy meye se naet
" yn di timpelkiste smite; want it is di priis foár
7 " it bloed." Dærop mei eltsoár rie' bilizzende
hawwe hja fen dat jild it erf fen di poáttebakker
koft ta ien tsjerkhoaf foár di freámdelingen.
8 Dærom hjit dat erf hjoed-di-dei noch di bloedik-

9 ker. Do is it sizzen fen di profeet Jeremias
neikomd sprekkende, "Ind hja namen di thritich
" sulwerlingen, di priis fen di prisjerre, dy hja
10 " koft hienen fen di soánnen fen Israel. Ind hja
" hawwe dy jown ta it erf fen di poáttebakker
" lyk as di héare my oplein het."
11 Jesus nou stie' to rjocht foár di lânfâd, ind
di lânfâd fréagge him sizzende, "Binne jy di
12 " kening fen di Jeuden?" Jesus anderde him,
" Jy sizze it." Mar op it oantiigjen fen di haed-
prêsters ind âldermannen joech hy nin andert.
13 Do sei Pilatus tsjin him, "Heárre jy naet, hwat
14 " hja al tsjin jou ynbringe?" Ind hy anderde
him eák nin inkel wird sa dat di lânfâd wakkere
15 nuwer opséach. Op di hachstiid wier di lânfâd
wend it folk ien finsensman, dy 't hja woenen,
16 los to litten. Nou hienen hja ien branmerke
17 finsensman mei namme Jesus Barrabbas: hja den
forgeárre wæzende sei' Pilatus tsjin hjar, "Hwa
" wolle jimme dat ik jimme loslit, Jesus Barrabbas
18 " oaf Jesus, néamd Christus?" Want hy wiste
dat hja him uwt nidigheid oerlieuwere hienen.

19 Wylst hy yn di warstâl siet die' syn wiif him
tynge sizzende, "Lit dy naet yn mei dy rjocht-
" firdige. Want ik haw hjoed ien bulte om him
20 "uwtstien yn di droage." Mar di haedprêsters
ind di âldermannen hellen di scaren oer om Bar-
21 rabbas to éaskjen ind Jesus to deyen. Di lânfâd
den it wird nimmende sei tsjin hjar, "Hwa fen
" di twa wolle jimme dat ik jimme loslit?" Hja
22 nou seinen fen Barrabbas. Pilatus sei tsjin hjar,
"Hwat scil ik den mei Jesus, bynéamd Christus,
" dwaen?" "Him krusigje," roapen hja alle-
23 geárre. Hy sei' do, "Hwat quéa' het hy den
" dien?" Mar hja moartten noch luwder, "It
24 "kruws foár him!" Pilatus den sjænde dat hy
néat bedyde, mar dat it oproar gréater waerd,
naem wetter ind grobbelle syn hannen foár di
éagen fen it folk sizzende, "Ik bin onscildich
" oan it bloed fen dizze man. Jimme meye
25 " tasjæn." Ind al it folk anderde ind sei', "Syn
26 " bloed komme oer uws ind uws bern." Do het
hy hjar Barrabbas loslitten, mar Jesus, dy hy éarst
giselje liet, joech hy oer om krusige to wirden.

27 Do namen di krychslju' fen di lânfâd Jesus
ind him yn di warstâl liedende hellen hja di hiele
28 binde om him by ienóar. Ind do hja him uwt-
stroept hienen dienen hja him ien purperen
29 mantel om; ind ien krânze fen thoárntuwkjes
frisseljende setten hja him dy op di holle, ind
stîken him ien reid yn di rjochterhân, ind foár
him knibbeljende dréauwen hja di spot mei him
sizzende, "Goeden dei, dou kening fen di Jeu-
30 "den!" Ind him bispuyende namen hja it reid
31 ind bruiden him op di holle. Do hja him nou
bispot hienen dienen hja him di mantel oaf ind
stroepten him syn eigen kléan oan, ind hja laten
him wei om him to krusigjen.
32 Buwten kommende metten hja ien man fen
Cyrene mei namme Simon; dy presten hja om
33 syn kruws to dragen. Dærnei kommende op ien
pléats mei namme Golgotha, dat sa folle is as
34 'plak fen di hersenpannen,' joegen hja him yettik
mingd mei galle to drinken; mar hy it preaun
35 hawwende woe' naet drinke. Nei dat hja him
nou krusige hienen dobbellen hja om syn kléan,

*dat nei komme scoe' it sizzen fen di profeet;* " *hja*
" *hawwe myn kléan onder ienoár part ind hja hawwe*
36 " *lotte om myn lyfdracht.*" Ind sitten géande
37 hoalden hja dær di wacht by him. Ind boppen
syn holle hienen hja syn scild set mei dit læzen,
38 " Dit is Jesus di kening fen di Jeuden." Allyk
mei him waerden do twa moárdners krusige, íén
39 oan di rjochter ind íén oan di lofter side. Di
foárbygongers nou forsprîken him scodkopjende
40 ind sizzende, " Dou, dy di timpel âbrekste ind yn
" thrye dagen opbouwste; help dy selme!
" Asthou di soan fen God biste, kom del fen
41 " it kruws." Sa eák di haedprêsters mei di
scruftgeléarden ind âldermannen stîken him
42 di gek oan ind seinen, " Oaren het hy forlozze, ind
" him selme ken hy naet forlosje. *As* hy is di
" kening fen Israel, lit hy nou den fen it kruws
43 " delkomme, ind wy scille oan him léauwe. Hy
" het op God fortrouwe; lit dy him nou, as hy
" wol, uwt di need holpje. Hy het ommers sein,
44 " ' Ik bin Goads soan.' " Krekt-ind-allyk hawwe
him eák di moárdners, dy mei him krusige

45 waerden, hune. Mar fen di seisde uwre âf oan
di njoggende ta wier er thsjusternisse oer it hiele
46 lân'. Om di njoggende uwre hinne roap Jesus
mei luwder stimme, "Eli eli lema sabachtani!"
dat is, "Myn God, myn God! Ho hesthou my
47 "forlitten!" Jinnigen, dy dær om hinne stoenen,
48 dat heárrende seinen, "Hy ropt Elijas." Ind íén
fen hjar scéat yn ienen ta ind nimmende ien
spônsje ind dy follende mei yettik, stiik er dy
49 op ien reid ind laefde him. Mar di oaren seinen,
"Lit him wæze. Lit uws sjæn oaf Elijas komt
50 "om him to forlosjen." Mar Jesus noch 'ris
mei ien luwde stimme roppende bloes di læste
51 sike uwt. Ind hen, it gerdyn fen di timpel
scuórde fen boppen âf oan-t-onderen ta yn twaën,
ind di groun' scodde, ind di stjinrotsen splieten.
52 Ind di græwen boárstten iepen, ind folle liken fen
53 forstoarne hilligen stienen op. Ind nei syn op-
wekkinge uwt di græwen riisjende gongen hja di
hillige sted yn ind binne dær oan ien bulte for-
54 scynd. Di hopman nou, ind dy mei him by Jesus
di wacht hienen, sjænde dy ierdscoddinge ind

hwat er barde, forbouwereárren dær fen sizzende,
55 "Dy man wier wareftich di soan fen God." Dær
wierne eák rju' froulju' it fen fjirren oansjænde,
dy Jesus fen Galilea âf folge wierne om him to
56 bithsjinjen. Onder dizze wierne Maria fen Mag-
dala ind Maria, di mem fen Jacobus ind Joses,
ind di mem fen di soánnen fen Zebideus.
57 Do di joun fallen wier kaem er ien ryk man
fen Arimathea, mei namme Joseph, dy eák yn
58 di léare fen Jesus wæst hie'. Dy gong nei
Pilatus ta om it licham fen Jesus op to fréagjen,
hwærop Pilatus læst joech om it âf to jaen.
59 Ind Joseph it licham nimmende bewuólle it yn
fyn linnen, ind hy lei' it yn ien ny græf, dat hy
60 yn di rotse uwtbikke hie'; ind nei dat hy ien
swiere stien foár di doar fen it græf kantele hie'
61 gong hy wei. Dær nou wierne Maria fen Mag-
dala ind di oare Maria sittende foár it græf.
62 Di oare moárns, dy nei di tarissinge is, kamen
di haedprêsters ind di Farisieuwen mei ienoár by
63 Pilatus, sizzende, "Héar, it is uws ynscetten dat
"dy bidrager by syn libben sein het, 'Nei thrye

64 "dagen stéan ik op.' Bifel den om it græf to
"feilgjen oan di thredde dei ta, dat syn léarlingen
"muwlk naet komme ind him stelle, ind tsjin it
"folk sizze, 'Hy is uwt di déaden opstien.' Sa
"dwaende scoe di læste misset tsjoeder wæze
65 "as di éarste." Pilatus sei tsjin hjar, "Jimme
"hawwe ien wacht. Géan hinne, feilgje it, as
66 "jimme thinkt." Ind hja weigéande feilgden it
græf throch di wacht hawwende di græfstien
éarst forsîgele.

## XXVIII.

1 TSJIN it ein fen di sabbath, by di dage fen di
éarste dei fen di wike, kaem Maria fen Magdala
2 ind di oare Maria om it græf to biloaitsen. Ind
hen, dær kaem ien swiere grounscodding; want
ien ingel delsâyende uwt it swerk scéat ta ind
kantelle di stien *fen di doar* oaf ind gong dær op
3 sitten. Syn gedaente nou wier as di blaxom ind
4 syn kléan hwyt as snie. Uwt bangens den foár
him rekken di wachters fen hjar stik ind bi-

5 stoarnen as liken. Mar di ingel it wird nim-
mende sei tsjin di froulju', "Wæz' naet éang!
"Ik wyt dat jimme om Jesus siikje, dy krusige
6 "is. Hjir is hy naet; want hy is opstien, lyk as
"hy sein het, Kom hjir ind sjæn it plak dær *di*
7 "*héare* lein hat. Géan gau hinne ind sizz' it oan
"syn léarlingen, dat hy fen di déad opstien is.
"Ind hen, hy giet jimme foáruwt nei Galilea ta;
"dær scille jimme him sjæn. Hen, ik haw it
8 "jimme sein." Ind forheerd ind mei gréate
wille weigéande roanen hja om syn léarlingen di
9 tynge to bringen. Ind *as hja weigongen om syn*
*léarlingen di tynge to bringen*, hen, Jesus kaem
hjar to mjitte sizzende, "Heil jimme!" Hja nou
tasjittende omklamden syn sconken ind foelen
10 mei di throánje yn it stoaf foár him del. Do sei
Jesus tsjin hjar, "Wæs naet éang! Géan hinne
"ind boádscipje oan myn broárren, dat hja nei
"Galilea tsjæne, ind dat hja my dære sjæn
"scille."

11 Do hja nou weitéagen, hen, jinnige fen di
wacht yn di sted kommende boádscippen alles,

12 hwat dær bard wier, oan di haedprêsters. Ind op
ien géarleger mei di âldermannen rie' hâldende
joegen hja rju' jild oan di krychslju', sizzende,
13 "Fortel, 'Di léarlingen binne by nacht komd ind
14 "hawwe him stellen wylst wy slepten.' Ind as
"di lânfâd dat heárt scille wy him delbædje ind
15 "jimme buwten noed bringe." Hja nou dy sul-
werstikken oannimmende dienen as hjar ynstitsen
wier; ind dat telke is huwsriem foártsein by di
Jeuden oan di dei fen hjoed ta.
16 Di olwe léarlingen nou binne nei Galilea ta
17 tein nei di berch, dy Jesus hjar bifellen hie'. Ind
him sjænde foelen hja foár him mei it eánsicht op
18 di ierde; mar jinnigen twifellen. Mar Jesus
neyer kommende spriik tsjin hjar sizzende, "My
"is alle macht jown yn himel ind op ierde.
19 "Reisgje hinne ind onderwiisje alle naesjes, hjar
"doapjende ta di namme fen di heit ind fen di
"soan ind fen di hillige gaest, hjar léarende alles
"to onderhâlden, hwat ik jimme oplein haw.
20 "Ind, hen, ik bin mei jimme alle di dagen ta it
"ein' fen di wrâld. *Amen.*"

*I certify that only 250 copies of this work have been printed, 248 of which are numbered on the back of the title, and of the remaining two one has the initial letter and number of each chapter in red.*

GEORGE BARCLAY,
28 Castle Street, Leicester Square.